# WARGA

## madjalah sunda



mawa sora djeung kahajang ki sunda

12 MARET 1957
216

WARGA
madjalah sunda

10 REWAH 1376

12 MARET 1957
No. 216 — Taun ka-6

Pangasuh :
NANIE SUDARMA

Tata-usaha :
R. DJUHRIAH

Alamat :

Redaksi/Tata-usaha
Djalan Polisi II No. 15
Tel. : 858 — Kotakpos 59

BOGOR

Medalna 4 X sasasih
ping : 5, 12 19 sareng 25

Bekelna :

| | | |
|---|---|---|
| Sasasih (sakirang2na) | Rp. | 12.— |
| Satriwulan ............... | „ | 36.— |
| Etjeran ............... | „ | 3.— |

ADPERTENSI :

Hubungan ka : E. RACHMAT
Post Bok 2344
DJAKARTA.

TARIP ADPERTENSI :

Dina djilid ka-III — ka-IV :

| | | |
|---|---|---|
| 1 pagina ............... | Rp. | 600.— |
| ½ „ ............... | „ | 400.— |
| ¼ „ ............... | „ | 250.— |
| ⅛ „ ............... | „ | 150.— |

Dina lambaran djero :

| | | |
|---|---|---|
| 1 katja ............... | Rp. | 500.— |
| ½ „ ............... | „ | 300.— |
| ¼ „ ............... | „ | 200.— |
| ⅛ „ ............... | „ | 100.— |
| 1 mm-kolom ............... | „ | 1.— |


GAMBAR DJILID.

Tanggal 18 Pebruari 1957 para konperensisten B.P.4. Kabupaten Sumedang, babarengan dipotret djeung sdrk. Arhata (x), pamingpin Pusat B.P.4. Djabar. — Putusan Konperensi dimuat dina „WARGA" nu ieu.

(Potret : SARDJU SUKARSA).

# Ti Redaksi

REA nu njangka tadina mah, jen „proklamasi" TT VII (Indonesia Timur) teh minangka reaksi anu kontan kana konsepsi Bung Karno tea. Tapi ka beh-dieunakeun aja katerangan anu tetela, jen eta „proklamasi" teh teu aja hubunganana djeung konsepsi. Ari akibatna kana konsepsi mah geus teu bisa dipungkir deui, pohara telebna, keuna kama mamaras nu boga hadasna. Kasar teuing ari kudu diibaratkeun dibojoan ditondjok hulu ageun mah.

SAGALA rupa tindakan anu geus — djeung bakal — didjalankeun ku urang Atjeh, urang Sumatra Tengah, urang Sumatra Selatan djeung urang Indonesia Timur — geus bosen njaritakeunana oge — akibat tina ka-teu-sugemaan urang daerah kana tindakan urang pusat. Tjindekna mah „bibit-panjakitna" teh sual kadaerahan!

Nu matak, entong teuing kakara konsepsi Bung Karno, dalah konsepsi malaikat oge, upama lelemahna lain kadaerahan mah pasti gagalna. Mo bisa dipake „tumbal" geusan ngomean, memeres djeung ngubaran masarakat Indonesia anu sakieu padjeudjeutna djeung sakieu awut2anana.

Satungtung „urang pusat" djeung para pamingpin anu keur „njarekel kakawasaan" — dina enggoning ngaheujeuk dajeuh ngolah nagara — henteu bisa ngigelan kahajang „urang daerah", sagala rupa usahana pasti gagal.

Nu matak kaharti, waktu Bung Karno ngembarkeun konsepsina anu tjenah tuduanana pikeun memeres nagara tea — kulantaran lelemahna lain lelemah-kadaerahan — reaksina ti masarakat pohara hebatna. Tjatjak „dewan" anu dipimaksud ku konsepsi Bung Karno tea — dewan naon bae ngaranna mah — anggota2na baris diwangun ku urang (wakil2) daerah mah, asana moal teu dirawu dipangku ku sakumna rajat Indonesia.

ORGANISASI2 ka-Sundaan oge dina gempunganana tgl. 8 Maret 1957 di Bandung, anu diluuhan ku wakil2 Badan Pelaksana (Organisasi Sunda djeung Sepuh2 Sunda), Badan Musawarah Sunda, Dewan Komando Pamuda Sunda, Front Pamuda Sunda, Partej Politik Pagujuban Pasundan djeung Parki wilajah Djawa Barat, kadjaba ti geus — babarengan — noropong djeung neuleuman situasi kiwari anu leuwih djero teh, konsepsi Bung Karno ge „katoel". Ngan henteu gemet dibahasna djeung henteu nandeskeun pamadeganana make istilah „mupakat" atawa „teu mupakat", da njaeta — dina konsepsi Bung Karno teh — sual kadaerahan ngan ukur dipake ubar purulukl. Ngan ukur rek disadiakeun korsi anu didiukan ku salahsaurang „tokoh" anu — ku Bung Karno — dianggap rea kanjahona tina urusan daerah.

Ku kituna kaharti mun wakil2 organisasi2 / partej politik ka-Sundaan anu harita ngariung di Bandung teh henteu nembongkeun pamadeganana „pro" atawa „kontra" konsepsi, tapi ngasongkeun usul2 positip ka nu wadjib, anu beunang oge disebutkeun konsepsi ti urang Sunda, anu maksudna : 1. supaja diajakeun Dewan Daerah (Senat) disagigireun parlemen. 2. supaja disusun Zaken Kabinet.

UKUR usul djeung kahajang. Da kawangwang ari kana moal didengena mah. Kapan urang Sunda mah entong teuing boga kahajang anu sakitu „rohakana", menta nu teu sapira oge dipersabenan bae.

Nu matak pohara „simpatikna" waktu salahsaurang nu hadir harita (t[illegible] Pagujuban Pasundan) ngadjak njusun tanaga dj[illegible] kakuatan ku djalan ng[illegible] hidjikeun tanaga2 nu geus aja. Da tanpa kakuatan / tanaga mah, pame[illegible] kitu pamenta kieu, kahajang kitu kahajang kieu ge ukur ............ disakeungseurikeun atawa didjarebengan.

Prung geura wudjudkeun. Aja nu njebutkeun geus elat, geus tinggaleun beus ku batur. Ka nu boga pikiran kitu ulah poho jen dina perdjuangan djeung dina usaha mah teu aja ketjap „leuir" ................

*Seksi Basa Sunda:*

# *Nitenan Basa Sunda*

71. Sanggeus kapal ngalangkungan garis chattulistiwa, kuring njeblak dumeh **teu njaho2** awak teh geus aja **beubeulahan dunja beulah ditu.**

Sanggeus kapal ngalangkungan garis chattulistiwa, kuring njeblak, dumeh **teu kanjahoan deui** awak teh geus aja **di dunja beulah ditu.**

Katerangan:

a. Dina omongan di luhur, pipokkeunana teh sanes **,,teu njaho2''** geus aja di ..........., nanging kedah: **teu kanjahoan deui** geus di ........., atanapi: **njaho2** geus aja di ..................

b. Pokpokan **,,beubeulahan dunja beulah ditu''** (dina omongan eta) teu merenah, margi kawas dunja teh dibeulah dua, sapertos dina **beubeulahan terong.**

72. Sadatangna ka hotel sanggeus tjutjul2, **brus ka kamar mandi ngadon ngeueum** dina ,,badkuip'' ngojok **ku** tjai haneut kuku, nepi ka laluduh diruruanana teh.

Sadatangna ka hotel sanggeus tjutjul2, **brus ngadon ngeueum** dina ,,badkuip'' di kamar mandi, ngojok **dina** tjai haneut kuku, nepi ka laluduh diruruanana teh.

Katerangan :

a. 1. Supados langkung tetela, jen ,,ketjap brus'' teh ngeunaan ,,mandi'', utami pokna teh sapertos dina pilereseunana.

2. Upami ngeunaan ,,asup'' ka ,,kamar mandi'', pokna kedah: **bus** ...............

b. Sanggeus ,,ngojok **ku** tjai haneut'', kedahna teh ,,ngojok **dina** tjai haneut''.

73, Di antara batur2 teh aja nu leukeun mesakan artos URI, teu pira ukur dua lambar nu saratusan. **Paju** oge. Tapi ulah mapaj2 ,,koersna'', da **pokna** oge, magar teh ieu mah keur **kumpulkeuneun** bae, tjenah.

Katerangan :

a. Biasana nu disebut ,,paju'' teh barang dagangan (sanes artos nu dianggo meulina). Ku margi dina omongan nu di luhur, ngeunaan **artosna** nu dianggo meuli, djadi piketjapeunana **,,laku''** (sanes **paju).**

Ketjap ,,laku'' sok dianggo deui upamina ngeunaan : kartjis kareta api sst., surat ondangan kana pasamoan, undang2 sst.

b. Ketjap ,,sasadu'' ngandung hartos menta dihampura tina sarupaning kasalahan leutik (sanes dosa). Dina omongan nu di luhur tjekap ku **,,pokna''.**

c. Numutkeun djalan pikiran Sunda anu biasa, pipokeunana teh sanes **,,keur ngumpulkeun''** nanging **,,keur kumpulkeuneun''.**

74. Lantaran saagama, **pelajananana** mani leuwih ti ka batur ka kuring opatan mah.

Lantaran saagama, **ngaladenananana (ngalajananana)** mani leuwih ti ka batur ka kuring opatan mah.

Katerangan :

Numutkeun djalan pikiran Sunda, sanes ,,pelajanananana'', nanging **,,ngalajanananana'' (ngaladenananana)** dina omongan nu di luhur teh.

75. Sakabeh patani di desa eta **samiuk** arek babarengan meuli gemuk sawah ti Djawatan Pertanian, malar sawahna tjukul.

Sakabeh patani di desa eta, **saujunan** rek babarengan meuli gemuk sawah ti Djawatan Pertanian, malar sawahna leuwih tjukul.

Katerangan :

,,Samiuk'' ngandung hartos : **babarengan** dina **kaawonan.**

Babarengan dina kasaean mah, disebatna teh **,,saujunan''.**

76. Tanggal 17 Agustus 1945, mawa tudjuan anu **djentre.**

Tanggal 17 Agustus 1945, mawa tudjuan anu **njata.**

Katerangan :

Dina omongan nu di luhur, ketjap ,,djentre'' lepat larapna.

Di dinja mah kedahna teh **,,njata''.** Tjontona omongan nu nganggo ,,djentre'' : Pek tembrakkeun hidji2 beunang eulis balandja ti pasar teh sing **,,djentre'',** supaja kauninga ku ibu.

77. **Ditiung samemeh hudjan.** Iraha **papatah** ieu mimiti dipakena ku urang, wallahualam, tapi ...... pentingna ieu **pitundjuk** keur hirup urang taja papadana.

**Ditiung geus hudjan,** Iraha **paribasa** ieu mimiti dipakena ku urang, walahualam, tapi ......... pentingna ieu **piwulang (pepeling)** keur hirup urang taja papadana.

Katerangan :

a. Pakeman basa (paribasa, babasan sst) sapertos nu parantos ditjarioskeun ti pajun bae, ulah dirobah sagala-galana oge.

Nu parantos biasa teh kapungkur-pungkur : ditiung **geus hudjan.**

b. Omongan ,,ditiung geus hudjan'' teh wastana **paribasa** sanes **papatah,** sanadjan di dinja maksudna ,,papatah'' oge.

c. Ketjap ,,pitundjuk'' dina basa Sunda tara dianggo. Pipokeunana teh lebah dinja mah : **piwulang (pepeling).**

78. Sanadjan Sardi **awak-sampajan, ana** bapana teu boga keur makean mah, moal katembong kasepna.

Sanadjan Sardi **awak-sampajaneun, ari** bapana teu boga keur makean mah, moal katembong kasepna.

Katerangan :

a. Pakeanana teh sanes ,,awak sampajan'' nanging **,,awak-sampajaneun''.**

b. Ketjap ,,ana'' dina omongan nu di luhur, lepat larapna. Di dieu mah piketjapeunana teh ,,ari''.

Ketjap ,,ari'' henteu salamina sami fungsina sareng ,,ana''.

Tjontona :

1. Ki Sardi rurusuhan balik ka lemburna. **Ana** datang njampak imahna geus djadi lebu. **(Ana** di dieu pondokna tina **,,ari manehna'';** kenging digentos ku **,,ari'').**

2. **Ari** kuring mah mah kumaha akang bae, bade ditjandak bade henteu oge ka Lampung. **(ari** di dieu teu kenging digentos ku **ana).**

79. Bapa Satar ngarasa **handjakal taja papadana,** lantaran salah maladjaran anak. Ari kana nandasa anak mah manehna **atjan kadada.**

Bapa Satar ngarasa **handjakal kabina-bina,** lantaran salah maladjaran anak. Ari kana nadasa anak mah, manehna **atjan kaduga.**

Katerangan :

a. Pokpokan **,,taja papadana'',** tara dikantetkeun kana ketjap ,,handjakal''. Biasana mah upamina kana : bungah (Bungah taja papadana). Ketjap ,,handjakal'' mah biasana dikantetkeunana teh sareng ketjap **,,kabina-bina''** (handjakal kabina-bina).

b. Ketjap **,,kadada''** sareng **,,kaduga''** teh sawanda, nanging benten maksadna sareng benten dilarapkeunana. Tjontona :

1. Pamundut akang teh, sakur nu **kadada** mah ku abdi, mangga bade didjalankeun.

2. Sanadjan sakieu lieuk-euweuh ragap-tajana oge, teu **kaduga** ari kudu make duit panas mah. (Basa indjeuman).

3. Tjing urang gotong Tjim ieu karung beas teh, ku sorangan mah teu **kadugal** (basa sahinasna).

80. Lalampahan Satar **tjatjap sasarna,** sasat sakama-kama ngatjak2



Basisir Latuhalat (di Ambon), tempat urang Ambon sarukan-sukan, ngararasakeun nimatna ,,merdika'' ..................

radjakaja takadjar bapana, komo sanggeus bapana maot mah.

Lalampahan Satar **tjutjud (njutjud) burungna,** sasat sakama-kama ngatjak2 radjakaja takadjar bapana, komo sanggeus bapana maot mah.

Katerangan :

Biasana ketjap ,,tjatjap'' teh upamina dina omongan kieu :

**Tjatjap sabarna,** ditinggalkeun ku salakina mangtaun-taun sarta tara pisan dikiriman teh, tetep bae satia.

,,Tjatjap sasarna'' dina omongan nu di luhur, pipokeunana teh sapertos dina ,,pilereseunana''.

81. Nja radjakajana **njaatan,** nepi ka Satar **ragrag masakat.**

Nja radjakajana **ngorotan,** nepi ka Satar : 1. **ragrag,** 2. **djadi masakat.**

Katerangan :

a. Ketjap ,,njaatan'' dina basa indjeuman sapertos kalimah nu di luhur, tara dianggo, pipokeunana teh : **ngorotan.**

b. Dina omongan nu di luhur, pipokeunana teh sanes **,,ragrag** masakat'' nanging ,,ragrag'' atanapi ,,djadi masakat''. Upami hojong karagum duanana (ketjap ,,ragrag'' sareng ,,masakat''), pipokeunana kieu : nepi ka Satar **ragrag, djadi masakat.**

82. **Sateu-atjanna prung katjapi diradjah ku Bapa Aong. Kangdjeng** Bupati marhum nu **kasebut Rd. A. A. Prawiradiredja,** sabada netepan Isa, njajagikeun parukujan sareng menjan hareupeun Bapa Aong alias Bapa Lahiman.

**Sateu-atjanna Bapa Aong prung ngaradjah, bade ngatjapi, Kangdjeng** (bapa) Bupati marhum nu **djenengan R.A.A. Prawiradiredja,** sabada netepan Isa, njajagikeun parukujan sanreng menjan hareupeun Bapa Aong alias Bapa Lahiman.

Katerangan :

(Hantja).



# PANARAGAN

UPAMA urang ti Mantarena mudun ngidul, manggih lembur **Panaragan.** Sakalereun djalan disebut: Panaragan-kaler, ari sakiduleun djalan: Panaragan-kidul. Nu beulah kulon, sisi Tji sadane, Panaragan-podjok.

Panaragan teh lain ngaran lembur eta bae, tapi djadi nga ran desa deuih. Beulah kulon watesna Tjisadane, ti kaler Nja renang djeung Tjimanggu, ti wetan Tjipakantjilan, ti kidul kampung Karamat.

Kumaha sarsilahna ketjap ,,panaragan'', nepi ka djadi nga ran lembur djeung desa, tjek sawareh tina ,,panah ragragan'' sarta terus dipondokkeun djadi ,,panaragan'', sabab baheula pisan malah waktu urang wetaneun djeung kuloneun Tjisadane sok peperangan — lain heureuj atawa ulin-ulinan, perang enjaan — pakarangna (tjan barogaeun bedil kawas ajeuna) nu dipake njaeta panah. Djamparing nu ti kulon teu nepi ka **urang wetan, nja kitu** deui djamparing urang wetan teu nepi ka kulon. Nja marura ganana di lembur Panaragan ajeuna. Djiga oge nja?

AJA deui nu nerangkeun ketjap ,,panaragan'' teh asal tina ,,paneragan'', ari robah djadi ,,panaragan''.

Paneragan teh hartina tempat **nerag** (=tegar), tjara ketjap pangampaan tempat ngampa, pangulinan tempat ulin, pamojanan tempat mojan djst.

Djaman baheula mah tjenah, djaman tjatjing dua saduit, — nja mahal enjaan, tjatjing bae hargana nepi ka dua saduit (njaraho, sakumaha ari saduit?) padahal dibere ge asana engke heula, da diarah gawena teu benang, didahar teu beuki, tapi keueun bae da ieu mah ngaranna ge **babasan,** lain saenjana. (Ti Kor: Aja nu nerangkeun, babasan ,,tjatjing dua saduit'' teh kieu asal-muasalna: Djaman kumpeni ngajakeun ,,kerdja paksa'', rajat nu digarawe teh — **matjulna** — sok puraga tamba kadengda bae. Matjulna ukur dikurah-ko reh teh saenjana. — Sangkan matjulna djero, kumpeni njieun akal, nja eta ku djalan ngajakeun premi: singsaha anu di na waktu matjul bisa meunang tjatjing dua, dibere persen saduit. Ku lantaran hajang meunang premi, matjulna — kapaksa djarero, susuganan manggih tjatjing), — sumawonna tu tumpakan anu make motor tjara ajeuna, delman tjan aja, dokar oge tjarang keneh. Anu nja njabaan kalampahna tarumpak kuda. Boh anu datang ti kulon boh nu ti wetan, upama geus nepi ka landeuh, nja eta lebah Tjisadane, ku lantaran nandjak, kudana sok ditegarkeun. Nu matak lebah dinja teh katelah nepi ka kiwari ,,panegaran'', ana robah djadi ,,panaragan'', tempat negarkeun kuda.

Djiga enja deui bae. Bener henteuna mah duka teuing. Masrahkeun ka nu maratja bae.

Nu saurang deui mah njurahanana sedjen deui:

Di Djawa geus ilahar — saenjana di urang ge kitu — ngaran tempat teh sok ngalap tina ngaran djelema nu tjitjing di dinja. Saperti ,,Mangkujudon'', asalna tina ketjap ,,Mangkujudaan''.

Baheula deui bae — tjenah — urang Sunda tjan barisaeun njawah. Ajeuna barisaeun soteh diadjar ku urang Djawa. Nu ngadjarna pantesna urang Walanda ngahadja ngadatangkeun urang Ponorogo. Eta djalma-djalma ti Ponorogo teh tjaritingna lebah dinja — Panaragan ajeuna — ambeh deukeut ka tjai, Tjisadane. Nja nepi ka ajeuna eta tempat teh disarebut ,,Panaragan'', beunang mondokkeun tina ,,Ponorogoan'', tempat urang Ponorogo.

Ponorogon anu di Sundakeun djadi ,,Panaragan''.

Djiga enja deui bae.

**(Saha nja?)**

## KAMUS DIALEK

DINA ,,WARGA'' No. 211 aja karangan drk. E. Permana, nu maksadna kenging disebateun usul ka masarakat Sunda, supados ngajakeun Kamus Dialek. Eta perkawis parantos lami djadi pikiran simkurng, patali sareng pamundut sawatawis para mitra basa Sunda, supados basa dialek (wewengkon) tea dilebetkeun kana Kamus Basa Sunda, malah Prof. Dr. H. Djajadiningrat oge parantos aja usulna.

Ku simkuring pribados ge parantos karaos pisan perluna, mung sesah kengingna pangdeudeul, margi upami simkuring ngider heula mah sakumaha pilamieunana sareng piongkoseunana. Ngantos-ngantos pangdeudeul ti Pamongpradja, saajeuna sami sareng ngantosan belut buluan oraj djangdjangan.

Anu piiasaeun ngempelkeun ketjap2 dialek teh tangtos kedah urang Sunda nu parantos ngabandingkeun sareng ketjap2 Sunda nu ilahar. Upamina katil ,dialek Kuningan?) = **pasaran** (nu ilahar). Djadi upami ti unggal kabupaten aja nu kersa ngintunan tjatetanana ka simkuring, lebetkeuneun kana Kamus Basa Sunda nu bade ditjitak deui tinangtos tiasa enggal kalaksanakeun, manan kedah njitak Kamus dialek wungkul. Mangga geura maranahan.

**R. Satjadibrata.**

Djl. Bunga No. 5, Djatinegara.

# *Siliwangi atawa Sri Wangi*

## Haturan Ama R. Poeradiredja ti M.A. Salmun

KAWAS-KAWAS kabirujungan ku para Karuhun, tulisan kuring bet disambut ku para Dangiang. Mimiti ti Panjingkiran Karang Tumaritis, tuluj ti Sawunggaling. Dusun lamun kuring henteu nuhun.

Sememeh matur pedaran pamendak, perlu ngadastakeun heula panarima ka Ama R. Puradiredja, kana panedana, malar usaha2 kuring ingdalem ngulik basa Sunda sing aja paedahna ka seuweusiwi Siliwangi.

Eta paneda, estuning njerep kana angen, njarambah kana bajah. Djadi paniis ati, papadang samagaha

Teu kitu ge, pang kuring bisa sakieu, apan ti antarana lantaran kasimbeuhan ku jasa Ama. Ti wangkid Ama ngasta Bale Pusaka bari ngaheujeuk **Pagujuban Pasundan**, sakabeh piwuruk-pitutur Ama ku kuring kaasup. Ku kuring diturkeun sadjeudjeuh-sadjeudjeuh, dipapaj satapak-satapak. Teu aja nu dimonjah-monjah.

Upama tea mah kiwari aja nu katembongna siga pangabisa kuring, eta teh hakekatna mah pangaweruh ti Ama keneh. Kuring henteu rumasa ngaboga-boga, sumawonna mibandk. Tarima soteh mulungan anu mawur tina kandungan Ama.

Mungguh kuring, nepi ka kiwari, humadep ka salira Ama, tetep angger lir tjatrik balilu njanghareupan Bagawan wasista.

Hesena ngulik basa Sunda, henteu salah sapilahir Ama. Komo ninggang di tjatrik balilu tjara diri kuring. Beuki rea anu kapanggih — ti antarana nuturkeun tjeletjer antjer2 nu ditantjebkeun ku salira Ama bareto — rarasaan teh bet asa beuki teu kabilang anu kudu diteanganana. Beuki rea anu ebreh, sihoreng beuki rea anu kudu dikoreh. Tungtungna ............ kuring beuki ngarasa tambah bodo.

Malah barang terang kana sorangeun anu sakitu ambalegana, nepi ka ngarasa henteu bodo2 atjan. Sihoreng diri teh ukur rokrak dinjawaan, hina laip, bodomun dibandingkeun kana kabeungharan Gusti djeung elmu Allah anu teu anggeus2 dikotektak saumur dunja.

Dina palebah dieuna, muga ulah asa2 enggoning Ama ngageuing kuring malar tetep njaring, upama kuring pinarengan ireung-talingeuh tjebleh-talobeh.

Kuring, lain keur kuring. Mun pareng mah geusan kamuljaan Sunda sakumna. Anging kalajan dji ad Ama.

Pilahir Ama, jen Siliwangi hartina „gentos djenengan", ku „Siliwangi" kudu djadi swawasta (eigennaam) atawa djalma wasta (persoonsnaam)".

Ku Ama diterangkeun .........
„tiasa djadi siliwangi teh lami2 tuluj tumerap (nelah) djadi pangkat Radja Pakuwan Padjadjaran".

Tiasa djadi kitu. Anu poekeun keneh teh: Radja nu mana atawa ti mimiti radja anu mana, nu disebut „Sili Wangi". Nepi ka poe ieu mah ku kuring tatjan kapapaj. Kadjaba ti dina tjarita Parahyangan anu kahaturkeun ka tuang Putra ki Akil tea mah (tjatetan Pleyte), jen aja radja anu kasebut „Prebu Wangi".

Naha moal mustahil upama „Sili wangi" teh ngan sesebutan somahan bae, anu henteu kaduga ngutjapkeun ngaran radja? Duka. Memang salahsahidji kabiasaan urang Sunda tara wani njebut ngaran papajungna atawa luluhurna djeung pupundjunganana teh. Tjonto sedjen, njebut „Putjuk Umum" ka Adipati Banten, apan ari maksudna mah puntjak umum teh „nu pangpuntjakna pangdiagungkeunana".

Ka kabehdieunakeun, dina djaman djadjahan, urang Sunda ka bupatina, anggeus ku njebut „Kangdjeng" bae maksudna mah bupati anu ngabawah kabupaten maranehna.

(Harti ketjap2 putjuk umum djeung kang-djeng Ama langkung uninga. Henteu dipandjangkeun di dieu. Ngan maksudna bae, sakumaha anu dimaksud ku somah).

Sumangga ku Ama bandingkeun, eta „panelah" tea djeung sesebutan „Sangiang nu ku urang Portegis dikongaskeun djadi „Samiam".

Naha hukum2 Sangiang, Kangdjeng djeung Putjuk Umum sarua tumerapna djeung hukum Siliwangi. Sumerah kana panggalih Ama.

Ari Pangeran Galuh anu Ama lali deui ngaranna, kawasna anu dimaksud teh Ratu Purana alias Perbu Guru Dewatasrana alias Sri Baduga Maharadja alias Sang Ratu. Dewata. (Sakumaha anu Ama hamo bireuk, ieu teh anak Rah-yang Dewa Niskala, intju Ra-Hyang Wastu Kantjana di Galuh).

Perkara Pakuan asalna tina pakuwu-an, lain tina paku, ku kuring oge kateda pisan, malah hal ieu diwulangkeun ka para madyasiswa djeung mahasiswa di S.G.A. katut Fakultas. Kuwu saaasal djeung kubu. (Lebah dieu, tumerap hukum W.B). Kateranganana, henteu geseh tina udjar Ama. Malah ditambahan, jen „kuwu" anu di sawatara tempat hartina lurah atawa kapala desa teh, asalna mah tina kubu (tembok pertahanan, lain „markas").

Ama oge tangtu moal kaget, upama „kubu atawa kuwu" **kiwarina** henteu tuduh kana tembok pertahanan atawa pager panglalawanan, tapi ka djinis djelemana, malah kana pangkatna.

Tjonto sedjen, urang njebut „dalem" teh ka bupati (ka djelema nu pangkatna bupati ngaheujeuk kabupaten). Padahal, ari harti asal mah dalem" atawa „daleum" teh nja eta gedong atawa wawangunan anu aja di sadjeroeun kubu

---

**PERNJATAAN „DAJA MAHASISWA SUNDA"**

NGINGETKEUN kahajang masarakat daerah kana ngadegna Universitas Negri di Bandung, djeung didasarkeun kana kabutuh „pembangunan", kudjalan ieu Daja Mahasiswa Sunda ngaluarkeun pamadegan:

1) Njalujuan ngadegna Universitas Negri nu bakal diadegkeun di Bandung kalawan gede pangharepan bisa dilaksanakeun dina djero taun ieu.
2) Sangkan ngaran Universitas Negri nu bakal diadegkeun di Bandung disalujukeun djeung kahajang masarakat daerah kalawan teu kaluar tina sipat-sipat ka-„Universitasan".
3) Pingpinan (Presiden) Universitas Negri nu bakal diadegkeun di Bandung supaja ditjekel ku putra Sunda nu capable djeung acceptable.
4) Program djeung sistim pangadjaran Universitas Negri nu bakal diadegkeun di Bandung kudu disalujukeun djeung kabutuh pikeun „pembangunan" kalawan teu ngurangan kana kwalitet kaahlianana
5) Supaja Dewan Kurator Universitas Negri nu bakal diadegkeun di Bandung diwangun ku anggota-anggota nu bisa mawa kahajang djeung sora masarakat daerah.
   pikeun ngagantjangkeun ngadegna ieu Universitas
6) Pikeun lantjarna pagawean ngarengsekeun djeung Negri di Bandung, teu bisa njalujuan ajana intimidasi ti pihak mana bae djeung nu mangrupa naon bae..
7) Teu perlu ngudukeun asupna P.P.T. djeung I.P. I.A. Universitas Indonesia kana lingkungan Universitas Negri nu bakal dadegkeun di Bandung.

Didasarkeun kana hal-hal nu **kasebut** diluhur, Daja Mahasiswa Sunda tjumeluk ka sakumna masarakat supaja ngabantu usaha-usaha sangkan gantjang rengse ngawudjudna Universitas Negri di Bandung, boh moreelna boh materieelna.

Menta ka Panitia Nagara nu kapapantjenan ngadegkeun Universitas Negri di Bandung, supaja widjaksana enggoning ngadjalankeun kawadjibanana.

Ketua Umum.
(Hidayat Wiradikarta).

Bandung 28 Februari 1957.
Senat Daja Mahasiswa Sunda.
Sekretaris Djendral.
**(Hassan Wargakusumah).**

tea. Tjek urang Tjiandjur mah ,,lebet".

Dina urang kiwari njebut ,,dalem", geus moal inget kana gedong nu aja di djero, tapi ingetna kana pangkat djalma atawa ka djalma atawa ka djalma anu boga pangkat eta nu kungsi tjalik di ... ......... ,,dalem" tea. Tjara kiwari njebut ,,kuwu" geus moal aja anu inget kana tembok atawa pager pertahanan. (Ku Ama tangtos kagalih, jen kuring njebut ,,tembok" di dieu, henteu tukuh ka anu disebut ,,banon" atawa ,,benteng", tapi umumna ,,hahalang pertahanan").

Tegesna, bener sarta teges sau djaring Ama, jen Pakuwan atawa ditulis ku aksara baheula mah ,,Pak wan", asalna tina Pakuwuan, Pakubuan.

(Ku anu heran, naha pakuwuan henteu djadi ,,pakuwon", aja tjonto sedjen, upamana ,,dwa" henteu djadi ,,do" tapi djadi ,,duwa" (dua). Tuluj ,,twan" henteu djadi ,,tOn" tapi djadi ,,tuwan" (tuan), malah dina Sunda-kiwari mah djadi ,,tuang", upamana ,,tuang putra, tuang rama". Kitu deui ,,lwar" henteu djadi ,,lOr", tapi djadi ,,luwar" (luar) djeung djaba ti eta).

Pamariksa Ama perkara prasasti anu aja tulisan Sri Purnawarman, Sri Niskala dspp., muga Ama henteu djadi duka, kuring ngundjukkeun deui tulisan anu dimuat dina ,,Sipatahunan" Saptu 26 Djanuari 1957.

Kieu tulisan kuring : ,,Radja-radja di tanah Sunda rea anu ngaranna dimimitian ku ,,Sri" atawa sakurang-kurangna sok disebut make ,,Sri". Upamana bae Purnawarman dina salahsahidji panjebut disebut Sri Purnawarman ......... sok disebut Sri Niskala atawa sok ngadenge nu njebut Sri Wastu Kantjana". (Titik2 dihadja dikosongkeun, sabab teu aja patalina djeung ,,panjebut").

Djadi, sakali deui ,,panjebut", lain prasasti. Kieu ,,dongengna".

Keur kuring leutik keneh, sok ngadenge djenatna si Indung ,,mamatja" kitab kahot aksara Sunda beh ditu (kawasna wae tulisan antara taun 1800 — 1850, da beda djeung nu ilahar kiwari. Harita kuring atjan bisa matja aksara Sunda-djadi, tapi geus mimiti ngarti kana aksara Sunda Pandjiwulung djeung Batara Rama anu etjes tulisanana).

Bagdja kuring, boga indung teh bisaeun matja aksara Laten, Arab, Djawa djeung Sunda, sarta bisaeun basa ,,Djawa-kuna" palebah dieu mah. Tah harita Ambu teh sok ,,mamatja". Ti antara anu kadenge, njebut ,,Sri Purna Marman". Ieu, ku kuring kiwari dihartikeun Purnawarman, dumeh tjek kitab tea, ngaraton di Tarumanagara, njieun ,,tambun" di sisi walungan anu legana satungtung deuleu. Kiwari kahartina, moal boa Tanah Tambun di dieu deukeut Bakasih. Moal boa aja patalina djeung njieun solokan di walungan Tjandrabaga djeung hadiah sapi ka para Brahma tea. Harita anu apal teges teh ngaran Purna Marman make Sri.

Ka beh handap, (leuwih merenah disebut ka beh tengah), njebut sawatara kali Sri Niskala djeung Sri Wastu Kantjana. Malah rek namatkeun kungsi njebutkeun Sri Purna Rasa lolos ti Galuh lantaran dipake kasirik ku Hariang Bangah (djadi lain Ra Hyang), dulur kolot ti selir, lain ti padmi. Lolosna madju ngulon, njingkahan patelak djeung dulur. Nepi ka lebah tanah anu aja batu lempar, di hapit ku dua walungan, tur tjaina nu hidji herang, nu hidji kiruh, di dinja ngadegkeun ......... pakuwuan. (Djadi lain dumeh rea tangkal paku ngadjadjar).

Nja di dinja Sri Purna Rasa dja di radja sarta ganti ngaran Sri Maharadja Ratu Adji Pakuwan. Kitu ringkesna.

Ajeuna komentarna.

Sakumaha anu ku Ama katingali, sidik lain tina prasasti, tapi tina wawatjan kahot.

Puguh, wawatjan kitu, ku urang henteu, beunang ditjekel deleg pikeun ukuran sadjarah atawa dokumentasi nu beunang dipertjaja. Tapi dibohongkeun tjara ka budak wawadul oge ulah waka. Hade upama dipandang tjara ka tjelak-tjelak tjahja ti kadjauhan dina sadjeroning peteng dedetna sadjarah Sunda. Nu geus tetela palebah dieu mah sesebutan ,,Sri" ka radja2 Sunda.

Sri Purna Marman, nadjan ngan sakali kadengena tapi henteu ngabatalkeun kana tulisan kuring, jen disebut ,,Sri", ngan bedana teh antara aksara M djeung W (batja MA djeung WA).

Minangka pisaksieun anu sarua samar2na, kuring kungsi matja tulisan hidji kalana Tionghoa anu dina tulisanana nulis **Cheli Po Tat Twala Pamo.** (Bukuna keur diteangan keneh. Upama kapendak, baris kapihatur tulisanana ka salira Ama).

Nurutkeun panerka, naha eta **Cheli Po Tat Twala Pamo** teh moal kitu **Seri Paduka Purna Warma(n).** Lebah dieu upama tea Seri (Cheli) lain ngaran tapi gaganti ,,His Majestiy", henteu ngaleungitkeun kana sesebutan ,,Sri" tea mah. Sidik ajana.

Kumaha dikostakeunana ngaran2 Indonesia ku para Kalana Tionghoa harita, Ama leuwih mawas batan diri kuring, upamana bae **San Fo Tze,** tina **Sri Widjaja, Po Kia Lung** tina **Pakalongan**". **Wan Tan** tina **Banten** djeung rea2 deui.

Ajeuna, sumangga urang rendengkeun ngaran2 Sri Purna Marman djeung Sri Purna Rasa. Bandingkeun djeung anu kungsi dimuat dina madjalah Pusakana Sunda, Raden Pamunah Rasa.

Itu ,,purna", ieu ,,purna". Moal na? Atawa kabeneran sangaran bae? Atawa ......... salah nulis. Moal kitu ,,purna" teh kasalahkeun djadi ,,purana" (Ratu Purana)?

Kawasna moal. Sabab lamun ,,pur" tangtu aksarana RA make panglajar. Sedeng ,,pura" tetela jen ngalagena RA.

Tapi Sri Purna Rasa djeung Raden Pamurah Rasa, kawas perlu dipaluruh leuwih djauh. Insja Alloh, ka hareup, sugan kasampur.

Raden Pamurah Rasa, njingkahan patjengkadan djeung dulur kolot. Lunta ti Galuh, madju ngulon. Ngadegkeun karadjaan anjar di Pakuwan.

Naha bet eta dongeng teh kusarua djeung buku kolot anu dibatja ku djenatna Ambu, titinggal ti Aki? Duka teh teuing. Handjakal teh sarupa, sabada papisah kapegat ku warsa, ti djaman leutik nepi ka aja likurna taun teu mulang-mulang ka lembur, kitab pusaka ti Aki teh sirna ilang perbawa kurang rawat nu kapihapean.

Anu inget teh sapada, pupuh Kinanti, laguna Songler buhun, ba sana ukur taram-taram, njaritakeun Purna Rasa, leumpang dikukudung sarung ninggalkeun Galuh, kieu tjenah :

**Kembang** duren melas mendung,
djapati madu raspati,
samping limar parangrusak,
tinunan Suriawati,
balangsak ku kanjerian,
diri talenan pangiri.

Dihaturkeun soteh ka pangkuan Ama, sugan djadi tanda ka nu ngarora, djadi tjiri kanu pandeuri, malah mandar mekar ka nu motekar.

Panutup tjatur pamungkas tjarita, muga henteu djadi pitjua Ama, dina langsung saur bahe tjarek. Diri kuring pribadi, salah lamun misah ti nu kaprah. Utjap lisan mah teu robah ti ,,Sili Wangi'.

Njanggakeun soteh pedaran ,,SRI Wangi" sakadar kahudang kupapajan basa lain sedja ngabongkar anu geus ngalemah. Dalah dina benerna, jen ,,Sili Wangi", mistina ,,SRI Wangi", mungguh tjarek hukum kailaharan, henteu misti ngadak2 robah pangutjap.

Tjara urang njebut ,,Indian" Ka pribumi Amerika. Geus kanjahoan jen salah, henteu misti tuluj ganti panjebut? Atawa kana kasakit anu geus prah disarebut ,,malaria" (maaria hartina hawa goreng), henteu tuluj duduk-dadak diganti ,,anophelesitis".

Sabalikna ,,asa keungkang puma rumpang, njebut ,,Djawa Barat" ka **Sunda,** ari lain rek nulujkeun kabiasaan pendjadjah mah, njebut tina salinan ,,West Java".

Kabeh2, henteu rumasa rek ngaleuwihan salira Ama.

(Patali djeung kaganggu kawarasan, kakara ajeuna kaburu ngahaturkeun walonan).

(Sip.)



Langka kasaba, — taja nu lalajaran, — laukna ge teu kaala, da nagara tjan aman .........................

# *Sora Ti Paimbaran*

**Walonan Pa Winara ka sdrk. mitra „WARGA" No. 8533.**

1. Di Demak bedjana tara aja gelap, numutkeun nu kakuping ku Bapa baheula basa keur djadi budak sakola keneh, eta teh saur Guru mah lantaran di dinja loba kawat telepon. Dongeng djelema anu bisa newak gelap anu parantos kakuping ku Bapa baheula, djenenganana teh Ki Ageng Selo malah tjek eta nu boga tjarita, supaja urang salamet dina aja gelap, kudu ngutjapkeun kieu: „Kanri! kulo putune Ki Ageng Selo." Tapi ieu teh ku Bapa teu digugu, sabab sulaja ti piwuruk Nabi. Kana dongengna oge montong pertjaja. Anu pertjaja kana eta dongeng, bisa tumiba piwulang ti K. Nabi.

2. Anu disebut Dewa, sapamendak Bapa mah eta teh sesebutan ka nu dianggap boga kakawasaan ku djelema anu ngagem agama Buda. Ari ku palanggeran agama Islam mah eta teh disebutna musjrik. Sasambat ka Dewa, menta tulung, menta ampun dj.s.t., puguh bae ulah mah, sabab matak tumiba kana musjrik tea, beda deui djeung nu disebut tawassaul ka Nabi ka Walijullah, sabab ari Nabi djeung Wali mah kakasih Allah, ari djalma musjrik mah satru Allah.

Bisa djadi, nu disebut Dewa teh aja buktina, tapi gaib tjara bangsa djin.

3. Dongeng Gatotgatja, magar awakna kadjadian tina godogan tjampuran beusi, timah, tambaga, inten dj.s.t., tjek timbangan Bapa mah eta teh ngan sakadar perlambang atawa misil bae, lain saenjana.

Ari anu dipaparin mu'djizat iasa ngahirupkeun deui nu geus maot anu mashur di alam Islam mah K.N.Isa, djeung karamat Sjech Abdulqodir. Upami aja djalma anu lain Islam dipaparin kasaktian nu bangsa kitu, eta teh disebutna isgalurna anu aja buktina baheulana, tapi loba bohongna ti batan benerdjung istidradj atawa sihir, sabab rangan rekaan bae, bisa djadi aja na. Upama sawareh nu aja buktina tidradj. Djelema Islam ulah mupun

aja matakna kana kaislaman

oge, meureun di ditu di Hindustan, da tjarita pawajangan teh asalna ti ditu.

Djalma nu bisa ngapung, di alam Islam oge aja riwajat nu bang sa kitu, nja eta nu dibawa ngapung ku djin.

Tjek bedja, wajang teh baheulana dipake propaganda agama Islam. Tapi sanadjan upama enja asalna kitu, ajeuna mah geus robah sipatna, teu bisa dianggap djadi kahadean pikeun agama Islam.

**Walonan Pa Winara ka sdrk. S. mitra „WARGA" di kap. Dr. Mangku Tjirandjang.**

A. 1. Sawargaloka ajana dina tjarita pawajangan, duka aja buktina, duka teu aja. Mun aja, kawasna kaasup kana sawarga tiruan bubuatan bangsa djin, beda deui djeung sawarga anu ditjarioskeun ku K. Nabi, sarta geus kasaksi buktina ku andjeunna.

2. Naraka Djahanam nja eta naraka tempat siksaan nu pangentengna. Ieu teh geus kasaksi buktina ku K. Nabi, sarta sawarga djeung naraka teh geus aja ajeuna, tapi ajana teh di alam luareun djagat ieu.

3. Qijamat hartina ruksak sadjadjagat, diganti ku alam sedjen.

4. Nu disebut alam aherat, nja eta alam anu bakal kasorang dina sabada maot.

5. Gusti Allah teh ajana dina

4. Lalakon wajang loba anu ka-Kasutjianana. Djalanna supaja bisa njaho ka Gusti Allah kudu tina njutjikeun diri. Djalanna njutjikeun diri, kudu ku tumut kana pituduh ti K. Nabi. Nu wadjib kudu dilakonan, nu haramna kudu disinglar.

B. Nu banget kalaparan, teu di idinan zina atawa maling, tapi di idinan ngadahar sato anu diharamkeun atawa bangke, upama geus teu aja dangdaunan2 atjan, sarta ulah ku djalan ngagasab milik batur, iwal upama sanggup ngagantianana. Anu baraheula, dina kalempohan teh kalah ka ngadahar taneuh, tibatan ngarempak tjegahan.

C. Gusti Allah teh tetela aja, kasaksian ku djelema anu geus pinarinan kanjataanana. Dadamelan Gusti Allah kabeh oge alus, ngan ku Mantenna geus dibagibagi aja nu alus ka dieu tapi goreng ka ditu, tjara hudjan kapan eta teh alus keur patani, tapi sok katampa goreng ku minatu. Rinjuh sok ngaruksak imah, tapi hunjurna alus keur parab lauk. Beurit sok ngarugikeun ka manusa, tapi utjing mah ngarasa bagdja dina bisa meunang beurit. dj.s.t.

Djelema bisa maling, bisa maen, bisa madon, bisa solat, bisa sidekah dj.s.t. kabeh ge dikersakeun ku Allah, da manusa mah taja pangawasa. Kabeh ge damelan Allah teh alus, ngan keunana ka mahluk mah atawa karasana rupa2, aja nu kaasup bagdja, aja nu kaasup tjilaka.

Nja kitu deui manusa teh digeringkeun ditjageurkeun, disugihkeun dipakirkeun, disenangkeun di balangsakkeun dj.s.t. kabeh ge ku Allah, sarta kabeh oge dadamelan Allah mah sae, ngan karasana ku mahluk aja nu ngeunah aja nu henteu ngeunah, tapi mahluk anu dipaparin bisa narimakeunana mah, kabeh ge teu aja eumna. Sakur nu karasana ngeunah, ditampa ku sukur; ari nu karasana teu ngeunah ditampa ku sabar. Sukur aja pahlana, sabar oge aja pahlana, ku sabab kitu, ku nu bisa narimakeunana mah kabeh ge djadi pahla.

Ari sabar teh lain kudu ngantep maneh, tjul kana ihtiar, ngan ulah aral. Saperti mun gering, kapan diparentah diubar, dapon ulah ku anu haram, sarta ulah ngan gering bae anu diubaran teh, tapi anu kasebut dosa oge kudu diubaran ku tobat.

Lauk djeung tjutjukna kabeh ge damelan Allah, tapi sing bisa milih dagingna, sabab tjutjuk mah aja matakna. Tapi tjutjuk oge hade keur utjing.

Lampah dosa saibarat tjutjuk, eta teh bagian Iblis, lain keur manusa.

Omat pisan sing telik, sing awas milih elmu kaislaman. Bahla dina kasasar agama, leuwih mateni ti batan bahla kadunjaan.

---

**PRESIDEN PILIPINA PUPUS.**

POE Minggu isuk2, pukul 01.40, tgl. 17 Maret 1957, kapal-udara anu ditumpakan ku presiden Pilipina Magsaysay katut 24 pangiringna geus murag di pulo Cebu. Ti antara panumpangna ngan saurang anu hirup keneh.

Wakil presiden Carlos P. Garcia otomatis djadi presiden Pilipina nepi ka pilihan presiden bulan Nopember 1957.

---



Hej, — eunggeus, ulah garelut. Na teu njaho S.O.B. eunggeus diembarkeun ku presiden ..........................? (BP).

# KEBON KEMBANG

T. MAULANIE.



Keur ; MS. di Mritjan,
putri Djawa.

Basa andjeun tepung
njodorkeun salam gumbira
dada mimiti ngalegaan
kawas dunja bakal abadi
bakal ngadjadi .........

Tapi handjakal
andjeun ngedjat
sanggeus kuring balaka
merih ati djeung tjinta
teu tembong
teu balik deui.
Sabab andjeung lain rek ka
kulon, Sunda
sina balik deui njorangan

Keur ; Kakasih (A.W.) di Bandung.

Lamun eta lagu bakal abadi
nu di hariringkeun ku kasanggupan
merenahkeun hate djeung imutna
ngagelenju gigireun lukisan
beureum, bodas atawa hideungna
rupa teu bakal tjekas
mere djalan kana bungah hirup pageto,
geura pok utjapkeun
tjinta andjeun, kakasih
nu bareto radjeun njuratan
da bisa djadi aja kasalujuan
tjinta, birahi atawa deudeuh .................!
Djeung pikeun ajeuna
hajang ngadenge deui sora asih kawas bareto
padeukeut ................................

Jogja, I/II/57/28. 10MI

---

Dibaktikeun ; ka andjeun nu bareto
ninggalkeun.

## M U L A N G

Lamun kuring keur guntreng tjitjing
megat arum sekarna tjinta
dina waktu bulan surem
aweuhan mimiti
ngabageakeun kadatangan kakasih
nu bareto miang ninggalkeun
nepungan manehna
ngawihkeun lagu kapalsuan tjinta !

Tapi ajeuna talaga katingtrim ngalagena
sorana ngadeukeutan
deudeuh tembong marahmaj
ku sinar-sinar nu ngabukti, sutji
tjintana balik deui ..................!

Keur ; Kantja di Pasundan.

## S O R A.

Aja lagu tjinta djeung sorana weleh teu ngadjirim
dina poek-poek bulan lilikuran
arojag ku hiukna angin ka beurangkeun
kuring hudang, kuring tandang.

Tjahja, sora djeung aweuhan nu tingtrim
ngaliwatan dada isuk-isuk, lega
ngawihkeun durma djeung titir bedug tadjug
madju, serbu ..................!

djero hate, barontak
Jeuh kantja .........................., dagoan
djeung ieu kudjang geus masang ti bareto
ngan gelapna tatjan keneh datang
niheulaan waktu nu rek kasorang
engke., isuk meureun pageto.

Jeuh kantja ..............., **dagoan**
dengekeun sora ti paimbaran ..................!

## TJARITA TI TEPISWIRING.

**(Keur S. Atmala di PARAHIANGAN)**

SORE endah disipuh sinar djingga
hiliwirna angin tiis pamawa berewit
bareng djeung inghakna modjang desa
tjeurik sedih leungiteun kakasih.

GANTI bulan ganti taun
pangharepan nungtut leungit
gedong sigrong panjileukanana
runtuh rata papak lemah
harianeun anu tjidra
sok kena ka modjang gunung.

PANONPOE surup ........... reupreupan sareupna
djangdjang peuting ngarungkup djagat
bareng djeung suremna lajung
modjang desa nutup lawang tjita2.

Kota Kembang April 1957.
**D. S U R.**

Dongeng
## „SI KABAJAN MODERN"
(Batur kuring nu keur landjung).—

MUN pasosore, ngalantung
buuk leutjir ngodok saku
heheotan lagu barat
modern „kabawa" djaman
anu ngaharib-harib „SUNDA"
barang kuna, mending ge pitjeun sakali.

IBING Sunda tjenah antik
mending keneh Boogie-Woogie & Rok 'n Roll
kungsi — ketah — milu mintjrak
ilubiung di organisasi Sunda
tapi taja untungna — tjenah mah —
si Kabajan kaluar teu ngusap birit.

MATAK seuri — matak keuheul
tapi dunja sastra heubeul
moal rame lamun taja si Kabajan
omongna engke rek eling
mun geus seubeuh bobodoran.—

Bandung, April 1957.
**F. R A N I**

# Pasanggiri Seni Sora Murid2 S. R. di Garut

ANU rek ditjaritakeun di dieu — moal pandjang lebar — ngan sakadar keur njaliksik, — ngoreksi diri pribadi.

Satutasna lagu2 Indonesia, nu saukur dikeprokan saperluna, nja ngong budak ti Tasikmalaja — ngaran Eem — umur kira2 10 taun. Laguna: Sinom Satria Sukapura. Dina pada kahidji keneh oge geus karasa tjudemna mungguh keur tjeuli, uteuk djeung lelembutan Ki Sunda mah. Antukna ......... bulu punduk tjarengkat. Tjipanon teu karasa merebej, ku tina kagagas.

Ku nimatna ngararasakeun sora budak anu gahar, senggolna ombak-banjuan, nu ngadarengekeun bareng njebutkeun: Aduuuh ...... ampuuun!

Panitia kapaksa mere isarat, supaja djempe. Saterusna mah kulantaran keprok teu meunang, kedal lisan teu meunang, ki nimat lumpat kana angen, leng anteng inget ka lemah tjai. Antukna bet djarauh panineungan.

Dina undurna Udjang Eem (ti Kor: sugan teh Nji Eem) ti podium, geus teu kawawa (sarerea ieu teh), ger keprok ajeuh2an.

Panitia ngelingan deui supaja djempe. Sarerea rumasa ngarumpak "demarkasi"

Tjing tah para saderek anu harita sami paraosan sareng simkuring, anu ka bulen ku paraosan asih, njaah, tjinta ka bangsa sareng ka lemahtjai Sunda, kira2na bakal tega ka Ki Sunda..............?

Upama arandjeun enja ngarasa nimat ku: hariring Sunda, raos ngadangu sora suling, raos ngadangu sora katjapi, pelem ngadangu rebab, resep ngadangu reog, timbul wawanen mun ngadangu kendang pentja, katadji ku lagu2 Sunda, njaah kana basa Sunda, resep kana sastrana, njaah ka karuhunna, lebar ku tanahna bela ka bangsana, sedih nilik nasib Ki Sunda, rumasa tuang-leueut di tanah Sunda, rumasa lahir-kawin- hirup-pupus ge di Sunda, malah kapan ngalamun-ngimpi ge ku basa Sunda. Tah anu rumasa kitu, eta teh Ki Sunda anu njaah ka Ki Sunda, Sunda anu sakapeurih-sakanjeri (atjan ari sakasuka-sakabungah mah, da teu aja pisukaeunana- pikabungaheunana ge), lain „Sunda Upahan" anu gelor ku kapangkatan, lain „Sunda Djapati", tapi **SUNDA** SENAPATI.

Gibrigkeun para sdrk. sipat2:

1. Sipat resep tuturut-munding.
2. "Ngekor" pedah dunungan partej eta.
3. Lutak-letak (sipat djadjaluk, nepak tjai malar tjeret).
4. Ketjing borangan, -leutik burih. (Ti Kor: bedjana loba keneh urang Sunda anu "sieun" djadi anggota partej politik kaSundaan).
5. Antepan, — balangah, — tjileureun.
6. Geledug tjes.
7. Sipat mangsabodoan
8. Pangarahan, — palsu djst.

Nasib tanah Sunda, nasib urang Sunda gumantung ka pamingpin2 Sunda, putra—putri Sunda nu djadi harepan Ki Sunda hususna, bangsa Indonesia umumna.

Kudu kumaha atuh ?

Gampang. Asal sabulu, sahate (tjara batur). — Tjolok gambar M A U N G engke dina pilihan anggota DPRD. — Insja Alloh!

(O.W.)

# Armarandana

keur : Jaja M. smd.

Tengah peuting djemplang djem-
pling
tjaang bulan opat welas
njaangan sadjagat kabeh
gunung sawah pilemburan
papada kahibaran
ku tjahjana anu mantjur
matak waas katingalna.

Hiliwir anginna lirik
nebak kana tutuwuhan
ngojag-ngojag kembang tongkeng
ros malati djeung tjampaka
maksud njebar seungitna
supaja bisa kaambung
njambuang sapakarangan.

Handjakalna tengah peuting
djalma-djalma geus talibra
sare ngareureuhkeun tjape
da beurangna arusaha
gawe neangan napkah
njumponan kabutuh hirup
pikeun anak pamadjikan.

Tapi nadjan tengah peuting
mungguh keur para modjang mah
hidji mangsa anu hade
kasempetan nu utama
guneman djeung nemonan
ngedalkeun tungkusan kalbu
nembongkeun kaasih sukma.





Pabrik mobil di Tiongkok. — Dasar-njieunna : lain paalus-alus rupana, tapi ......... ............pakuat-kuat mesinna.

# Surat Ti Tapanuli

## (Sambungan)

AT, asa kurang lengkep mun dewek teu njaritakeun sual pangasilan Tapanuli. Hasil Tapanuli nu utama njaeta karet. Lian ti eta aja damar, terpentin dsb. Ari hasil parena mah teu sabaraha ngan ukur tjukup keur daerahna wungkul. Karet beunang disebut „urat nadi" daerah Tapanuli. Kahirupan ekonomi gumantung kana hasil karet. Lolobana karet dipelak di daerah Tapanuli Tengah djeung Selatan. Aja dua rupa perkebonan njaeta perkebonan kahidji perk. asing djeung kadua perk. rajat. Perkebonan nu kahidji leuwih hade kaajaanana ti batan nu kadua. Ku kituna hasilna sarta kwalitetna oge leuwih luhur. Ari djumlahna mah tjeuk rarasaan dewek imbang2an wae. Ngan bedana teh mulasarana djeung modalna. Pikeun mempertahankeun ieu karet rajat di Sumatra Timur + Tapanuli geus dibentuk hidji jajasan nu dingaranan Jajasan Karet Rakjat nu pusatna di Medan. Ieu jajasan kawadjibanana mulasara pengusaha sarta pausahaanana, saperti ngajakeun Bank Simpan Pindjam keur pangusaha2 nu kakurangan modal. Sanadjan kitu hasil sarta kwalitetna tjan bisa keneh njaruaan hasil perkebonan asing tea.

Harga karet ajeuna henteu tetep gumantung kana lobana ekspor. Sakapeung naek nepi ka Rp.8,— sakilo karet smooksheet tapi sakapeung ragrag nepi ka satengahna. Baheula djaman djadjahan harga karet tetep luhur di Tapanuli. Malah tjeuk bedja mah dina hidji waktu nepi ka F5,—. per kilona, sedeng harga beas dina djaman eta ngan ukur 5 sen sakilo. Eta sababna nu boga kebon karet harita tereh baleunghar. Kitu deuih tukang2 sadapna. Tjoba wae pangitungkeun, mun hidji tukang sadap bisa ngahasilkeun 5—8 kilo sapoena, sabaraha hasilna keur manehna wungkul mun diitung mertelu, duaperlitu keur panjadap dina sabulanna. Leuwih gede batan gadjih komis, lain! Nja pantes mun daerah Deli djeung Tapanuli baheula dibere gelar Het Dollar-land van Sumatra".

Salian ti eta kungsi pamarentah djadjahan ngajakeun „sistim kupon". Nu baroga kebon karet dibere kupon dina unggal kwartal, asal kebon karetna ulah disadap. Djigana maksudna mah supaja ulah loba kongkuren. Sistim kupon tea diang gap nguntungkeun oge ku rajat, lantaran tjenah meunang duit kalawan teu kudu digawe djeung ngaluarkeun modal. Komo mun bisa kongkalingkong mah ku djalan ngadaptarkeun legana kebon leuwih tina nu sabenerna. Tapi tjeuk dewek mah eta sistim teh ngadjar supaja rajat kedul djeung bisa ngaragragkeun ekonomina kahareupna.

Tadi geus disebutkeun jen karet djadi urat nadi kahirupan urang Tapanuli, pangpangna rajat antara Sibolga djeung Padangsidempuan. Dina usum hudjan karet teu bisa disadap. Ekonomi murat-marit. Barang2 di pasar teu laku. Sabalikna dina usum katiga. Hasil nambahan, kantong pinuh, pasaran naek. Harga barang2 oge milu naek deuih. Djadi karet katjida mangaruhanana kana kahirupan urang dinja, salian ti ekonomina dina hal2 sedjenna deuih saperti pendidikan. Sakapeung barudak kebon (urang Djawa) mun dina usum naek harga karet sok disina njondok, sanadjan waktuna sakola oge. Ku kituna sakapeung mah nepi ka saperopatna kelas kosong. Kitu tjenah dina tilu opat taun katukang mah.

Hasil karetna diekspor ka luar nagri ngaliwatan palabuan Sibolga djeung Belawan Deli. Tapi ajeuna mah lantaran Pakanbaru djadi rame, loba karet dikirim ngaliwatan Pakanbaru langsung dikirim ka Singapur. Maatschappij2 asing tea njaeta bogana bangsa Walanda, Parantjis djeung Inggris, sakapeung ngirimkeun hasil2na ka nagrina heula atawa langsung ka luar nagri. Maranehna ngareduk hasil-bumi nu lain lumajan jutaan rupia dina sabulanna. Geus tangtu nu garendutna mah urang Rotterdam, Amsterdam, Paris djeung London.

Ari pare dihasilkeun lolobana di Tapanuli Selatan, bagian Sipirok djeung Mandailing. Di Tapanuli Utara mah teu sabaraha, lantaran taneuhna angar, goreng keur pasawahan. Pikeun njukupan kaperluan sapopoena nja kapaksa dibantu ti Selatan. Di Tapanuli Selatan taneuhna katjida suburna, komo nu kakara dibuka mah. Ku subur2na taneuh di ditu mah teu kudu dipatjul atawa diwuluku saperti di urang, tjukup ku di „tadjak" (pakakas saperti kored ngan pandjang djiga bedog). Asal wae taneuhna kakored, tjeb-tjeb wae dipelakan, djadina katjida alusna. Lamun diwuluku atawa dipatjul mah tinangtu djadina alus teuing, aja kamungkinan ajeuh. (rebah). Turun njawahna oge tjukup ku sakali sataun, tara aja nu ngatigakeun. Nu migawena babarengan awewe djeung lalaki, ngan lamun dibandingkeun loba keneh awewe djumlahna. Komo di Tapanuli Utara mah. Di dinja mah lantaran taneuhna teu pati subur (nu disawanan), kapaksa kudu dipatjul. Dewek njaksian sorangan, awewe2 ditjaraiana pondok (kotor) maratjul. Sakapeung mah nu budakna leutik keneh djeung meureun teu bisa ditinggalkeun di imah, ngadaplok dina aisan dina tonggongna. (urang Tapanuli ngaisna dina tonggong). Ari diilik-ilik bet loba keneh awewe



Lapang-udara Kemajoran (Djakarta) „pangeunteupan" kapal-udara ti mantjanagara ......................

ti batan lalaki nu digarawe teh. Njaksian kaajaan kitu, timbul rasa teu tega dina hate. Atuda At, maranehna geus beurat ku pagawean rumah-tangga ditambah deui ku njiar daharna. At, geus sapantesna kaom wanita di urang ngutjap sjukur alhamdulillah ka Gusti Allah, lantaran geus dipaparinan kaentengan dina kawadjibanana. Aja nu njebutkeun jen kawadjiban maranehna nu sakitu beuratna teh dilantarankeun „djudjur" tea nu dianggap „pameuli" pamadjikan tea. Tjoba geura At, ngala awewe, njangu awewe, ngala suluh awewe, nampolanana awewe, ngurus budak awewe ditambah ku digawe di sawah. Tapi sanadjan kitu, lantaran geus galibna nja teu matak djadi kasusahan. Malah djigana nguntungkeun. Awakna sareseg, leungeunna galede, barodas, leumpangna garagah ngan kurang „sex-appealna" meureun nja At, da lenggang-kangkungna teu aja, langgeor-matjan teu nanganna boro2 da tjangkengna oge barebeng djeung kulitna oge katembong leuwih kasar, lantaran sering papanasan djeung bebelekukan dina leutak.

At, salian ti nu kasebut tadi aja deui nu ulah tinggaleun, njaeta hasil salakna. Pilikadar salak, meureun tjeuk silaing teh make djadi tjarita. Enja bener sangkaan silaing, mun di urang mah. Tempat salak nu pangka mashurna njaeta Padang sidempuan di desa Hutakodje djeung Sitindjak. Mun urang tumpak mobil ti P. Sidempuan nudju ka Sibolga, sanggeus kira2 5 km. urang manggihan kebon2 (leuwih tjotjog mun disebut leuweung) **salak nu pandjangna moal kurang ti 15 km.** Kentja katuhueun djalan taja deui nu katembong lian ti salak, sakali deui salak. Di sisi djalan diadegkeun djongko2 tempat ngadjual salak nu make merek mobil nu djadi langgananana. Ngadjualna oge lain etjeran deui, ieu mah karungan. Sakarungna eusina aja nu tilu ratus, aja oge nu lima ratus. Hargana murah, antara 15—30 rupia per karung nu eusina 500 siki. Kumaha gedena wae. Salak ti dinja dibawa ku mobil2 barang ka kota2 nu aranggang saperti Medan nu djauhna teu kurang ti 350 km, ka Padang djeung ka Pakanbaru. Sanggeus tepi ka dinja mah hargana oge mahal. Urang Hutakodje djeung lianna nu hasilna walunganana. Lauk walungan ieu dikere dikirimkeun ka koimahna „imah salak", mobilna „mobil salak".

At, salian ti nu kasebut tadi aja deui hasil Tapanuli njaeta lauk laut djeung lauk walungan. Lauk laut dihasilkeun di Sibolga, djeung basisir2na. Lauk dano nja ti dano Toba nu didjualna di kota2 sisi dano ka janing Balige, Parapat djeung lianna. Ari lauk walungan mah meh diunggal tempat nu aja walunganna. Lauk walungan ieu disale dikirimkeun ka kota2 nu aranggang.

Tah sakitu wae heula At, tjukup meureun nja, kakuranganana mah engke wae mun dewek geus balik.

Sono dewek
**Sad Prajadiredja.**


**Ari di Tanah Gunung Tjibodas loba tangkal salak......? (BP).**

R. ERLYNA :

## *Sora nu Baheula*

**keur : andjeun anu geus taja dikieuna.**

Andjeun kungsi mere sora,
harewos ati nu sutji,
tresnaning rasa nu endah,
gerentes kalbu sadjati.

Handjakal kuring harita .........
njapirakeun
Boga tjeuli nu geus torek
lantaran ti heula ngadenge
nu sarua djeung sora andjeun.

Tingseredet hate sumeblak,
djumerit djeroeun kalbu,
sora andjeun nu bareto,
Masih njantel, ngagalindeng.

Beuki dieu tambah endah
Meleber lir seungit kembang.
Malati nu njatjas sutji,
noel hate nu geus kosong.

Tapi ngan kari hawar2na,
bawa angin ti djero kubur,
Kuburan nu masih beureum.
Tanda tjan lila ......... ninggalkeun.

Handjakal .........?!
Tjeurik balilihan, teu aja gunana
..................
bongan kuring teu ngagugu
sora endah nu bareto.

Andjeun geus tetep tumetep,
Njitjingan tempat nu sirna,
Njingkiran rereged dunja
Ninggalkeun hate nu raheut.

Anggang tina pantja baja,
Anggang tina kaprihatinan,
Sugema andjeun ajeuna,
Tiis tjeuli, herang mata.

# Nagara Hukum Anu Teu Bisa Ngahukum

> „Prang-pring, prang-pring,
> sabulu-bulu gading,
> nja gading ka „SUNDA PERANG",
> angge-angge parat djambe,
> peudjit meulit ka pipisan,
> kutjubung kuruwe dugel,
> sidugel anggel-anggelan,
> sorolok ear korontjang .................
> neut „Sunda" geura hudang, geus beurang ! ! !"

**NITENAN** kamerdikaan lemahtjai urang di itung2 bet geus aja sawelas taunna. Lain saeutik-saeutik waktu, welasan taun kitu teh. Tapi eusina tina ketjap „merdika" anu geus dilakonan ku waktu anu sakitu lilana, ku sagemblengna rahajat Indonesia, bet asa leuwih seunggah hirup, enggoning neruskeun „hantja" hirup bari ngadago nunggu2 ka waktuna adjal teh.

Ari nu djadi lantaran, bukti djeung kanjataan barebedja, tjenah mah di Indonesia teh loba teuing djelema galede (kaom terpeladjar) anu teu djaludjur. Indonesia heurin teuing ku golongan2 pamingpin anu hirupna salawasna aja dina pasalingsingan paham bae, pada2 embung eleh dina sagala rupa hal anu didjieun tjaturna. Da nja eta ku sarua pinterna tea.

Dina djero welasan taun pamangku pamarentahan R.I. bet tatjan normal keneh bae. Geura kabinet, sababaraha kali mah tidjuralitna, tepi ka geus kerok ngitungna oge. Pansiunan P.M. katut mantri-mantrina, munggah geus njajeud. Tapi sanadjan geus aja puluhna Kabinet anu manggung, makalangan dinagara urang, bet taja sahidji oge anu bisa njampurnakeun, ngaheueuhan tur ngadjalankeun hal-hal anu dipikahajang ku rahajat. Antukna tinggal pamingpin anu baluntjir, medah-meduh hirup senang ngahenang-ngahening, dilingkung ku ambekanana rahajat, anu kiwari keur diantjam ku 1001 rupa bahaja dirina.

Salilana antara pamingpin djeung rahajat, kalawan diketjapkeun ku lisan anu „terang2an", taja pisan kasalujuan dina hirupna, buktina di urang ajeuna; puluhan juta rahajat „menderita", ratusan djelema hirupna „mewah" djeung bet asa njolok mata pisan deuih, ku lantaran anu mewah teh bet djelema anu keur djadi pamingpin atau ex. pamingpin. Padahal kakontjarana ka mantjangara mah, rahajat Indonesia teh, tjenah hirup saujunan sabilulungan, padjah teh taja wates „perbedaan" antara si A reudjeung si B. Tjenah samarata, sama-rasa, paitna-peuheurnamisna dilakonan babarengan. Ieu teh ngan saukur dina biwir wungkul, da buktina mah patundjangtundjang pisan.

Djadi ana kitu pantes atuh, di daerah2 marotah, di unggal pulo2 dug-deg timbul mangrupa-rupa „gerakan", anu maksudna taja lian ti ku geus bosen djeung geus ngarasa weureu ku pangosolna pamingpin2 burahong, anu ngan ukur ngarti kana tiori djeung bisa ngadjalankeun siasat litjik wungkul. Daerah2 ngadongsok ka Pamarentah, supaja ieu nagara teh dibagi-bagi nurutkeun kereteging bangsa daerahna pribadi, da bongan tjenah Pamarentah kiwari mah, enggoning ngurus djeung ngaturna teh istuning kaku. Lamun barang-bere sok ku teu weleh tamplok-batokeun turta djeung ku sok maliding sanak pisan deuih.

Pangdongsok ieu ku Pamarentah henteu disalujuan, da tjenah henteu aja alusna, nu puguh mah rek ngarenggangkeun persatuan bangsa di Indonesia, anu djolna ti luar, ku kapinterananana usaha „kaum" anu rek „memperbudak" deui rahajat Indonesia. Kitu diantarana pedaran pamarentah, minang ka djawaban kana padongsokna ti daerah2 teh. Padahal lain kitu maksudna kereteging ati daerah teh. Urang daerah teh lebareun ku daerahna pribadi. da bongan ku pamarentah bet dipopohokeun. Djeung piraku, istuning teu ngimpi2 atjan lamun urang daerah, masrahkeun daerahna ka pangaruh luar. Piraku pamarentah sorangan teu ngabandungan, kumaha „reaksina" urang daerah ka sagolongan bangsa daerah anu „terbesar" di Indonesia. Kapan anu sakitu seungitna. Di unggal daerah timbul gerakan2 anu anti Djawa, da bongan maranehanana bet daratang na ka daerah2 sedjen teh, istuning sok marawa adat tabeat daerahna pribadi, boh tingkah-lakuna, boh basana. Lamun pek teh aja anu ngagetrik-getrik, maranehna sok nundjuk ka luhur, basana teh: „tuh saha anu utjang2an di putjuk pamarentahan".

Ku djawaban pamarentah kana pangdongsokna kahajang ti unggal daerah, kadjeun ari ku teu disalujuan mah, supaja robah we pamadegan pamarentah teh tapi ieu mah, bet ngagurat batu, pamadeganana tetep bae kitu, ana pek teh aja hodjah ti bangsa daerah, teu antaparah deui „ditjap" penghianat bangsa, djeung dituding gerakan subpersip, anu rek ngaruntuhkeun pamarentah R.I. anu berdaulat.

Nja ari ku kitu tea mah, da puguh Pamarentah „kuasa" atuh, bebas sakarep isun enggoning ngaluarkeun sagala pangutjap tina pamadeganana teh, sanadjan enja oge ieu nagara teh meunang gelar nagara „demokrasi", tapi buktina mah ketjap „kerakjatan" ieu ngan saukur didjieun talenan wungkul.

Hodjah urang daerah bet dianggap „menjalahi" hukum nagara, ku lantaran kitu tjenah kudu dihukum. Kitu lakuna ka sing saha djelema anu salah teu pilih bulu teu pilih martabat, agama djeung bangsa, kabeh dihukum upama salah. Hal ieu saluju djeung sora undang2 di salah sahidji nagara hukum saperti di Indonesia pribadi.

Lamun hukum ieu, bener2 didjalankeun sakumaha mistina, rahajat Indonesia „bakal njambut ku kahormatan lahir djeung batinna", handjakal bet ngan ukur tepi kana tiori wungkul, da dina prakna mah teu beda ti bumi djeung langit atawa beurang djeung peuting.

Unggal waktu sok ngadenge salah saurang anu ngakukeun djadi „bapana" rahajat keur pidato, anu diutjapkeunana taja lian ti ketjap2 nu kosong wungkul, upamana: Indonesia teh hidji nagara hukum, nagara demokrasi, anu di dadasaran ku „Pantjasila". Nagara aman, nagara subur djeung mamur, ajem tengtrem, gemah ripah loh djinawi, henteu kurang sandang djeung pangan, hajang naon bae di Indonesia mah aja, turta moal kakurangan

Tjeuk pamingpin sorangan aman soteh, tjeuk pamingpin katut bumi Indonesia pribadi wungkul anu bisa njebutkeun ajem tengtrem subur mamur teh, lantaran ari pamingpin tea ku sarerea oge katoong tur kanjahoan ku siki panon rahajat sakumna. Atuh tjenah bumi Indonesia hanteu kurang sandang djeung pangan, pantes deuih, ku



**Mun waragad keur Pembangunan daerah Banten teu dipersabenan mah ku pamarentah pusat, meureun pasar kota Serang teh bisa leuwih alus ti kieu.**

lantaran teu perlu atuh bumi mah hirupna dihuapan ku kedjo, teu perlu bumi mah disampingan djeung dibadjuan, kitu we sabeuleugeundjeurna. Sedengkeun rahajat djembel, kurang hakaneun, teu boga pakean, bahaja paeh teu weleh ngabeberik djeung sadjaba ti eta. Tapi rahajat leutik oge ngaku, kana pidatona para gembong ummat Indonesia, anu ngutjapkeun kieu : Indonesia salah sahidji nagara anu gemah ripah loh djinawi ........... Da enja atuh Indonesia teh ari ku gemahna mah, tapi gemah soteh gemah ku ,,bahan'', lamun kadaharan tea mah matak weureu tatjan beunang dihakan, lantaran tatjan diolah.

Balik deui kana ,,istilah hukum''. Pamarentah Indonesia kurang bidjaksana enggoning nibankeun hukum ka djelema2 anu baroga salah. Upamana bae kalakuan tjuraling anu dilakonan ku Mr. Djodygondo, Mr. Iskaktjokro, Sudarsono anu kamari ieu kungsi rek ngonarkeun kahormatan salahsaurang wanita Sunda, atuh waktu2 ieu Mas Ruslanabdul. Menlu R.I. keur manggung, dina panggung sandiwara anu keur dilalakonkeun ku Babah Lie Hok Thay djeung Oom Piet. Naha atuh nja ari Bung Hiam djeung si Asnaip anu kasalahanana ngan ukur ku ,,madog'' tjau ngora dumeh ditungguan ku anak pamadjikanana anu keur kokosehan teu asa2 deui ngahukumanana teh. Eta kitu pedah teu aja grasi ti pangagung? Djeung naha atuh teu hideng mere grasi ari ka rahajat anu laip mah?

Djadi kasalahan2 Pamarentah teh geus loba teuing, tur geus teu mangrupa rasiah deui, sabab umumna ngadjalankeun politik djeung siasatna teh bet dibarengan ku ,,sistim'' kantja sadaerah, kantja sapartej, kantja sadulur d. r.r.d.

Pamarentah R.I. kiwari anu mangkuna teh 75% leuwih boa, aja dina dampal leungeun ti sagolongan bangsa daerah anu ,,terbesar'' di sakuliah Indonesia. Tjeuk maranehanana mah djelema2 anu beunang dipertjaja turta ahli deui. Naha ti Daerah sedjen euweuh anu beunang dipertjaja? Asa ku piraku deui tjeuk rarasaan mah.

Ku lantaran anu njekel pamarentahan sabagian gede ditjekel ku sagolongan, sarta ngawudjudna teh make djalan satjara sistim kantja sadaerah babakuna mah, lain pedah tanaga2 ahli teuing, pantes we dina ngadjalankeun ,,tindakanana'' teh rumegag, asa2 pinuh ku keueung djeung sieun, gegedena karunja teu iklas, dumeh anu rek di,,tindakna'' teh batur salembur atawa sagolongan pisan.

Tjontona anu haneut keneh : Di daerah2 dug-deg gerakan2 anu di wudjudkeun ku bangsa daerahna pribumina nangtungkeun hidji beungkeutan anu mawa sora gembleng sabumi-putra Pasundan sadjati. Nja kitu deui di Sumatra, di Kalimantan, di Sulawesi, maksudna sarua hajang ngelingan ka Pamarentah. Tapi ku Pamarentah bet ditjap bangsa anu propinsialistis, anu ngabantu kana gerakan2 busuk, kitu anggapanana teh.

Adeng S. Kusumawidjaja katut Adjam Samsupradja, dua djelema anu ngaluluguan gerakan putra2 Sunda di Pasundan, kalawan meunang pangrodjong boh lahirnaboh batinna ti sakumna pangeusi Pasundan sadjati. Ku lantaran tjenah bongan ngaluluguan teu bageur, Adeng & Adjam ku Pamarentah R.I. ,,di-arrest'' basana rek ngeusian kana istilah nagara hukum tea. Ku hal ieu teu dianggap aneh djeung teu dianggap model, da mana kitu oge meureunan Pamarentah teh asa ,,tersinggung'' kalungguhanana. Tapi ari anu djadi heranna; naha ari tindakan Kol. M. Simbolon djeung Overste Ahmad Husein di Sumatra anu geus terang2an, wani ,,ngangkat sendjata'' anu kutjubungna ditudjukeun ka Pamarentah bet diantep bae, padahal ieu mah leuwih ti Adeng djeung Adjam.

Tjeuk salahsaurang pamangku pamarentah teh tjenah; Kol. M. Simbolon c s.mah ulah diheurasan, bawa badami.

Naha geuning kitu pamadegan Pamarentah teh, padahal mah lamun enja ieu ketjap ,,hukum'' teh rek ditjumponan sakumaha mistina, tong asa2 deui hukuman sakumaha kuduna. Apan geus sidik Kol. M. Simbolon djeung Achmad Husein teh ,,menentang'' ka Pamarentah, turta geus wani ngaleupaskeun daerahna ti Pamarentah Pusat.

Eta kitu pedah Adeng & Adjam mah, djelema biasa, anu kantja2na teu ngabarogaan ,,bedil'', eta kitu pedah Adeng & Adjam mah Putra Sunda. Teuing lamun kitu mah alesanana.

Ku lantaran politik Pamarentah rumegag djeung asa2 enggoning ngahukuman manusa anu geus bukti kasalahanana, tungtungna rahajat teh bet kaleungitan tjetjekelan pikeun pamuntangan dina hirupna.

Malikan ketjap ,,demokrasi'' djeung Pantjasila. Upama ieu dua ketjap didjalankeun anu sabenerna, di Indonesia teu perlu aja deui Konsepsi Presiden, sabab sagala rupa hal geus aja dina ketjap Demokrasi djeung Pantjasila simbul nagara urang kiwari. Tapi da kulantaran kieu kabubuktianana, nja ajeuna mah urang pada2 njaraksian we kana ,,perkembangan'' alam Indonesia saterusna.

Demokrasi djeung Pantjasila teu mental, teu mental soteh ku lantaran bongan dirarumpak kalawan ditjontoan ku para pamingpin anu ,,baragadjul''. Sugan we sang geus konsepsi Presiden sumebar ka sakumna Indonesia, rahajat teh boh nu leutikna sumawonna ari anu ngarumasakeun djadi pamingpin tjuraling djeung baragadjul teh ,,insap, sadar, eling'' kana temah wadina.

Mudah2an ku konsepsi Presiden tea, Pamarentah teu maliding sanak ka daerah2 djeung sugan tjageur bisa ngomean kana siasat rumegag djeung asa2na. Kahidjina eta. Atuh kaduana, Sunda dibere kalaluasaan enggoning hirupna. Bangsa Daerah anu ,,terbesar'' di Indonesia, husus ka nu keur hirup ,,ngamangandeuh'' di daerah sedjen, geura eling, pribumi geus mukakeun panto ngadjurung andjeun mulang, da bongan andjeun bedegong, lalampahan mawa karep sorangan anu kaluar tina sopan-santun, budi-basa urang pribumi anu ku andjeun diandjrekan.

Geura lamun andjeun geus marulang ka tempat asal, atawana lamun andjeun seunggah balik, ,,sikepna'' pribumi, pek ilikan buktina lamun andjeun geus nurut komo lamun baralik pisan mah, panonpoe anu salilana surem, dak dumadak tjahjana dumeling njaangan tanah Pasundan, tanah luluhur Sunda asli, lantaran haseupkebul roko andjeun ,,SIONG'' disingrajkeun ku gelebugna angin anu kaluar tina gebosna ambekan putra-putri Sunda anu salilana dipegeg .Ambekan napas tangtu kana normalna, panjakit anu teu beunang diubaran, tinangtu baris waluja sabiraha-bihari, poko utama andjeun geura nurut atawa mending balik sakali, ambeh sirna. Sakali deui pribumi geus mukakeun panto pikeun pidjalaneun andjeun mulang.

NEUT Sunda geura hudang, gigisik, tuh panon poe geus mantjeran!

**Komar Soedjana.**



**Zebra ti Aprika anu ngadon ,,bubuara'' ka Indonesia. Belang buluna wungkul. Henteu ,,belang bajah''** ..................

*O. Kusnadie Pryatna;*

# EUNTEUNG



LAIN ngahadja kuring nepungan manehanana, tapi dasar geus kitu bae kuring kudu dipanggihkeun, waktu kuring nepungan lantjeuk nu tugasna di Rumah Tahanan Militer.

Heot leutik nu silung tina djero cel kadenge, ari laguna ......... Mars Siliwangi.

Hal ieu narik ingetan kuring keur waktu hidjrah djeung balikna waktu saentjanna cease fire.

Guntreng deui kuring ngobrol djeung lantjeuk nu keur piket ngong deui heot leutik kadenge.

Heotna kuring geus wawuh, tapi poho deui nu sok ngaheotna.

Goloprak, gudjrag ......... gudjrag ......... panto cel kadengena di-eundeuk2: „Djaga ......... jang djaga ......... buka aku mau mandi .........!"

Ku lantjeuk kuring diantep bae, lantaran kagok keur ngobrol.

„Saha eta teh kang?" tjeuk kuring ka lantjeuk.

„Eeeehhh ......... enja ji, eng kang teh asa kaingetan, manehna teh sok nananjakeun bae ka aji, kapan sareng kapungkur di daerah Tasikmalaja sanes?"

„Baruk sok nanjakeun?" tjeuk kuring bari rada bengong.

„Ke atuh rek sina ka dieu heula', lantjeuk kuring maren tah pradjurit pikeun muka celna.

Nu tina cel teu lila geus ngabedega hareupeun, buukna kusut, djanggot djeung godegna ngabalaan beungeutna.

Manehna ngadjak sasalaman ka kuring, atuh kapaksa kuring oge tjengkat.

„Emut keneh?" tjeuk manehna bari imut.

„Saha tea andjeun teh .........?" kuring heran.

„Masa Alloh ......... „Nurwadi' tea, kuring nu geus njieun dosa ......... reudjeung .........!"

Manehna teu kebat njaritana, tapi kuring geus ngarti kalawan njaho kana lalakonna. Manehna teh sobat, sobat dina djero perdjuangan kamerdikaan.

Pangkatna leuwih lunur ti kuring.

„Sukur kuring papanggih djeung andjeun, sakalian rek tamada bongan loba dosa, dosa ka andjeun dosa ka anak buah andjeun djeung dosa ka Nagara".

„Djaba ti eta kuring oge loba deui dosa ka manehanana nu geus dihukum nu ngan saukur ku tanaga daja-tarikna tjurNk".

„Tapi tina dosa kuring ngahukum kedji ka manehanana nu memang kuring henteu keuna ku hukum Pidana, tapi dakarasana beurat hukumanana, lantaran hukumanana keuna kana batiniah".

„Masa Alloh Dar ........., kuring ruksak lain ku pedah ngarandapan hukuman di cel, tapi ku hukuman batin Dar .........!"

Ngomongna eureun diselang ku neureuj tjiduh, ku kuring diasongan udud ......... katara leungeunna ngadegdeg.

Bangun ngeunaheun pisan njeuseupna, katjipta kana pinimateunana.

„Hidji tjonto Dar, hidji eunteung pikeun andjeun djeung batur2, andjeun oge njaho kana kalakuan kuring".

„Kuring menta supaja andjeun bisa ngamuat lalakon kuring dina madjalah sugan bae aja paedahna pikeun batur2 nu sedjenna".

Lima welas menit kurang leuwih kuring bisa tjatjarita djeung manehna, hajang lila oge da puguh waktuna samporet pisan.

Di imah kuring nginget2 kana lalakon manehna.

Deui, kuring inget kana pamentana supaja bisa dimuat kana madjalah, beurat ........... lantaran kuring lain tukang ngarang, aja oge radjeun tutulisan bisa dimuat kana madjalah, paling oge disebutna pangarang pitjisan.

Tapi kumaha engke, ........... kuring nudju kana lomari buku neangan tjatetan.

„Aja bahan, tapi inspirasi euweuh", kitu tjeuk gerentesing hate.

Mimiti kuring njoba2 njieun tjarita kope keneh, anu kurang leuwih lalakon ringkesna bung Nurwadi nepi ka ngalaman dibuina teh kieu:

Taun sarebu salapan ratus opat puluh salapan ..............!

Taun ieu nu mawa sadjarah putra2 Siliwangi kebo mulih pakandangan.

Seksi (Peleton) kuring mentjar dina waktu aja di Rantjah, kapaksa putus hubungan djeung induk pasukan.

Kuring djeung barudak kapaksa nudju ka daerah Tasikmalaja, nja tetep rada lila di wewengkon Tawangbanteng ka tonggohna.

Teu kudu pandjang tjarita ari kakurang djeung sangsarana mah, boh nu ngarandapan boh nu henteu tangtu bisa njiptana.

Aja dahareun paling oge ti rahajat, atawa ......... nukeuran galendo ku badju, teu kurang2 nu rubat-rabut kana palawidja teu kalawan menta heula.

Sadjaba ti pasukan kuring, aja deui pasukan sedjen, tapi sadjero di leuweung teu bisa ngahidji.

Tindakan beda djeung kuring, lain „tegas" ......... tapi keras nu teu wadjar tea.

Hal ieu pisan nu papalingpang djeung pamadegan kuring.

Salila di daerah eta kuring bisa nawan limawelas gorombolan, tapi teu dihukum, malah nepi ka ajeuna djadi ngahidji saperdjuangan.

Pasukan Nurwadi leuwih loba beubeunanganana, tapi ...... musna taja nu bisa terus hirup. Dor ......... hos nu teu dipariksa heula.

Dimana geus kadenge salvo sora bedil beh lebak, geus tangtu kudu aja nu korban, paling saeutik tilu dibarengkeun.

Lamun Tjibandjaran geus rada bau hangru, eta geus tangtu lamun diteang ka tebeh girang, saurang atawa duaan mah geus ngadjolopong paragat ku bedog.

Teuing, kuring oge henteu njaho sabaraha nu geus djadi korban.

Hukuman taja nu dipariksa heula, asal dituduh atawa aja nu nuduhkeun jen manehna gorombolan, lapur geus moal bisa aja harepan deui.

Tjoba lamun tuduhan tea ngan saukur sentimen, kumaha pidjadieunana?

Saha nu bakal tanggungdjawab kana kalakuan ieu??

Tah hal ieu pisan nu djadi siksaan batin ka Nurwadi teh. wih luhur.

Kakosongan waktu atawa pikiran salila di pangbuian, teu weleh ngaganggu ka Nurwadi.

„Nanjakeun", naon kasalahanana ......... katara .........katjipta kotjeak dengek reudjeung sakaratna.

Ieu, ieu pisan nu njiksa batin batur kuring, henteu di aherat-aherat teuing, di dunja oge ajeuna geus karasaeun.

Gusti Nu Maha Sutji sipat Rohman Rohim.

Sipat uninga, welas asih ka sasama mahlukna, moal aja nu salah dibenerkeun, moal aja nu bener disalahkeun.

Siksaan ka nu masing2 ngarandapan iwal ti gumantung ka nu ngalakukeunana. Pertjaja, manehna henteu ku hukum ku Pidana tina „katjorobohan" ngahukum pati djalma, tapi manehna ka diri katut lakulampahna.

Teu ......... kuring teu suka kana nu „njalah-gunakeun" Pidana, loba tjonto kalawan njata. Geus puguh manehna salah, dibenerkeun, geus puguh manehna bener kalawan boga tudjuan nu hade, tetep kudu njorang hukuman.

Tah sual ieu henteu adil! Naha pidana nu kudu diganti, naha hakimna nu kudu diganti? Kuma dinja lain urusan kuring ............

Oto Iskandar di Nata ditelasan, naon alesanana tjoba tanjakeun ka Mudjitaba.

Tanjakeun ka Mudjitaba, kumaha karasana samemehna rek diurus ku nu wadjib.

Mo beda kawas batur kuring, Nurwadi kasiksa ......... ka siksa ku lampahna sorangan. Dosana Nurwadi ka kuring, pedah geus cease fire pasukan TNI nu paburantak dihidjikeun ngadagoan status nu sampurna.

Nurwadi anak-buahna loba, tapi pakarangna teu njukupan, malah leuwih saeutik ti batan nu ditjekel ku kuring.

Kuring tjukup djelema, aja opat puluh lima. sarta lengkep samakta kabeh.

Daek teu daek manehna kudu djadi Kmd. sarerea saheulaanan lantaran pangkatna leu

Karep goreng ka kuring geus aja, kitu deui manehanana hajang ngarebut pakarang kuring.

Siasat busukna digunakeun, kitu tah ari atasan boga kahajang teh gampang bae njalahgunakeun kakawasaan teh.

Tjaritana kuring dipindahkeun, daek teu daek kudu taat djeung patuh kana disiplin. Manehna seuri, kuring bisa pindah djadi mo aja deui rintangan pikeun manehanana, pakarang bisa karebut katut anak buah kuring putra Siliwangi asli.

Sihoreng Nurwadi njieun siasat kieu teh aja maksud, sabab teu lila kuring meunang bedja jen pakarang nu ti kuring diruang, rek didjual ka pihak nu nukang ka Republik Indonesia. Anak buah kuring dirasionalisasi, lolobana dieureunkeun make alesan rupa2.

Sabuni-buni oge nu taeun, kudu bae kaboker.

Ajeuna manehna ngaringkuk di pangbuian, tah kitu asal-mu asalna teh.

Naha manehna tanggung-djawab ngaluarkeun barudak??

Teu ........., henteu ......... manehna karek ngaku kana kasalahan atawa dosana ajeuna.

Ka saha barudak lalumpatan ana, nja ka kuring keneh ka kuring keneh.

Sedih nu taja hinggana nendjo kaajaan barudak, nu djadi tukang ngadjual seureuh, ngabetja, rea nu ngaligeuh oge.

Korban ......... korban ku rol „atasan" nu njalahgunakeun kakawasaan atawa djabatanana. Korban ......... maranehanana diala patina teu kalawan proces pamariksaan nu njata.

Hidji tjonto pikeun arandjeun, pikeun bapa, beliau2 ......... poma ulah njalahgunakeun kakawasaan/djabatan nu antukna bakal ngahukum ka diri andjeun pribadi lantaran laku-lampah andjeun pribadi.

Geura ngeunteung ka diri,, geura balik deui andjeun ka andjeun, eunteungan djirim djeung djisim andjeun, nepi ka njaho saha ari andjeun teh.

Dunja geus mere siloka, bandjir, urug djrrd., panggeuing ka maranehanana nu ngaratjo keneh.

## TJEGEKAN

DI kalangan "pamingpin" Sunda aja katjapangan, paribasa "ulah kalah ka tjarita"— "ulah kalah ka "ngawaos", tapi kudu digawe anu njata djeung ,,kongkrit". Tapi ......... manehanana sorangan ana tjarita sok panglobana djeung pangpandjangna, mun "ngagedebul" sok pangngebulna. Ari pek teh dipasrahan pagawean ...... teu meong teu tjareuh.

Paingan urang Sunda mah medje, da kongkritna kakara dina kongkrit...... "ngawaos".

ARI di kalangan para Pamuda mah — nu kabandungan ku Bung Pok Sang — loba anu ka eunteupan ku panjakit "filosoferen". Masalah2 teh sok anteb pisan di pesekna, diadurerenjomkeun. Ngabadamikeun sual anu teu sakumaha pentingna oge sakapeung mah meakkeun djam, meakkeun poe, meakkeun tanaga, meakkeun pikiran, meakkeun......... harta. Tungtungna teh tjul dogdog tinggal igel. Pokona mah kakahajang gede tapi ngan ukur semet kitu, da sakapeung mah sok "katinggaleun beus", lanratan kadjongdjonan teuing ngobrol.

Henteu goreng „filosoferen" teh. Ngan asa kurang merenah ngagedekeun "filosoferen" dina djaman — anu robah2na — sing sarwa kilat tjara ajeuna mah.

Bisi katinggaleun beus, da tetela geus katinggaleun ari ku andong mah............

AJA deui "panjakit" di kalangan urang organisasi2 ka— Sundaan teh, njaeta "panjakit taktik". — Dina ngadjalankeun prohram perdjuangan teh 1 o- b a t e u i n g ngagunakeun „taktik, da dina sagala usaha ge perlu make taktik, ngan ulah loba teuing taktik atawa pedah d e m i taktik, nepi ka "ngalejek" dasar perdjuangan

Ulah tjara sobat Bung Pak Sang. Mikahajang ka wanita „gear" Islam. Tuluj ngajakeun rupa2 tatkik sangkan hasil maksudna sarta wanita nu dipikahajang tea ,,biluk" ka manehna. Tapi bet manehna sorangan anu ,,murtad", kagulung ku taktik batur .........

AJA keneh ,,panjakit" di kalangan urangSunda teh — malah para pamudana ge geus loba anu katerap ku eta panjakit — njaeta panjakit ........... ,,alus sangka". — Ka tukang2 urang Sunda katipu — kabobodo — kaledjokeun — kabeledjog ku deungeun2 djeung ku idolohi deungeun anu magar rek njaah ka Ki Sunda. Kiwari, sanggeus urang Sunda areling ka purwadaksina, golongan „tertentu" ngagunakeun siasat ,,busuk" nu dipake alatna nja urang Sunda keneh. Tah eta urang Sunda anu dipake alat ku golongan ,,tertentu" teh gembar-gembor nembongkeun ,,kanjaahna" ka Ki Sunda djeung lemahtjai Sunda. Lain ngan sungutna bae nu rubak, tapi djeung sokna ......... totomplokan.

Tah nu kitu teh sok gantjang bae dirawu djeung dipangku ku urang Sunda mah, da njaeta boga panjakit ,hade sangka" tea.

Ari digeuing ku urang Sunda ku nu enja2 pisan — mikanjaah ka Ki Sunda teh, sok saralah sangka, malah garoreng sangka. Da nu ngelingan teh teu bisa ,,ngaloloh".

Mun inget ka dinja sok sedih Bung Pok Sang mah. Nepi ka di kalangan urang Sunda timbul ,,kapertjajaan", nu dianggap ,,tokoh" djeung pahlawan Sunda teh njaeta nu ,,rubak sungutna" djeung bro-bro an pamerena.

Ketah, Bung Pok Sang mah ngan sakadar ngingetan, bisi ......... ,,kadjeblos".

,,LUTJUNA" deui, singsaha anu tjomel, anu sok mindeng ngageuing djeung ngelingan, sok diaranggap djelema goreng. Didjarauhan. Dipikangewa.

Ampun Sunan Ambu!

**BUNG POK SANG.**

Chun-U :

# Putus Pangharepan

## keur sobat nu lunta ninggalkeun asrama

ANTJUR lebur, remuk saupama katja nu dibeubeutkeun kana batu, tah kitu gambarna hate sobat kuring. Maman ngaranna. Remuk, lantaran tjita-tjitana teu laksana. Remuk, lantaran tibeubeut kana tjadas „putus pangharepan" nu hese diubaranana deui. Emh, matak watir pisan. Sobat anu sakitu bageurna, ajeuna mah geus robah pikiranana. Gelo, tjeuk basa sapopoena mah. Nepi ka kudu tatamba di rumahsakit djiwa Magelang. Ku inditna manehna ti asrama, kuring ngarasa leungiteun. Leungiteun pedah manehna sobat nu pangdalitna ti antara nu sedjenna. Katjipta bae tepi ka ajeuna oge dedeg-pangadegna. Awakna begang. Beungeutna semu sepa. Adatna leuleuj, hade utjap, teu sombong tur djudjur. Ari seurina matak dedengeeun : „Heuheuj deuh ........." tjenah bari dileutikkeun sorana teh. Seurina matak mawa seuri nu ngadengena. Komo pikeun nu lian tjeuli Sunda mah.

Teu sangka manehna bakal kitu kadjadianana. Teu sangka poe Kemis tanggal 26 Djanuari 1956 teh mangrupa hidji poe anu mindahkeun hirupna nu normal kana abnormal. Paingan atuh harita teh manehna teu kaluar-luar ti kamar na. Ari panjangka kuring gering. Terus bae disampeurkeun djeung Mang Atjep. Kasampak keur dibulen ku simbut dina tempat tidurna, bari inghak2an. Ditjabak tarangna, panas.

„Man, naon nu karasa?" tjeuk Mang Atjep. Tapi djempling teu meunang djawaban.

„Man, Maman!" bari digeubig-geubig. „Tjing atuh njarita, naon anu karasa? Susuganan kuring bisa nulungan ka andjeun, djeung ku naon andjeun make tjeurik?" Tapi tetep teu nembalan.

Tjeuk kuring : „Man, andjeun teh sobat kuring. Kasusah andjeun kasusah kuring, komo urang teh ajeuna keur aja di pangumbaraan, sapantesna silihtulungan. Pek geura njarita, naon atuh anu djadi kasusah andjeun teh?"

Koredjat manehna hudang, panonna buringhas bangun nu ambek. Manehna, anu biasana sakitu leuleuj adatna, harita mah make tutundjuk sagala rupa.

„Kaluar! Kaluar! Hajoh geura kalaluar!" pokna teh.

„Kuring teu hajang diganggu. Tinggalkeun kuring sorangan di dieu, da teu kunanaon. Teu, teu gering! Kuring hajang reureuh. sare!" Panonna beuki buringhas. „Kaluar!" pokna deui.

Kuring duaan tinglaleos. Geus di tinggalkeun mah dug deui manehna ngagoler.

Tah ti harita manehna djadi bahan obrolan batur2 saasrama.

„Ku naon nja euj, si Maman sok seuri sorangan?" tjek si Sofjan.

„Heueuh nja", tembal si Djono. „Ari panjana kuring seuri djeung silaing, pedah sakamar. Tapi ari ditoong bet euweuh sasaha, ngan manehan sorangan. Palangsiang gelo nja?"

„Ah piraku", tembal kuring ngabelaan.

„Teu mustahil !" tjek si Sofjan nambalang ka kuring. „Geus sababaraha poe ieu manehna ngan huleng-djentul bae gawena, bangun aja nu dilamun. Ari ditanja sok bangun nu reuwas.

„Heuheuj deuh ......... !"

„Tah dengekeun", tjek si Sofjan djeung si Djono mani bareng pisan. „Geus seuri deui bae. Tjik haju urang tareang".

Kasampak keur diuk dina korsi. Barang ret oge manehna ka nu daratang, teu antaparah deui ngan gap bae kana lumur nu aja di hareupeunana, belewer dibaledogkeun ......... praaaang! sora lumur peupeus bari disusul ku pa tingberebetna nu lalumpatan. Brug breg sora djandela, panto dipeundeut-peundeutkeun. Antukna mah sarerea ngarontji maneh sakamar2 na.

„Tetela geuning gelona teh", tjek gerentes dina hate.

SAMINGGU ti harita. Panjakitna bangun euweuh robahna, malah beuki parna. Djeung sok ming gat sagala ajeuna mah. Teu kaop ngadenge sora mobil, sok ngaberebet lumpat ka djalan. Atuh pada njarekelan ku sarerea.

Sakali mangsa mah, meh bae teu kanjahoan manehna rek nubrukkeun manehna kana treuk. Kanjahoan soteh ku si embok, tjotjorowokan : „Tuanne Maman kabur, Tuane Maman kabur !"

Teu talangke deui sarerea rabul kalaluar. Manehna geus ngabedega di sisi djalan. Ti kadjauhan ngagerung sora treuk tentara, anu keur sesedengna tarik didjalankeunana. Treuk beuki deukeut bae. Batur2 patarik-tarik lumpat ngarah tereh nepi ka manehna, rek melaan njawa manehna. Tapi ......... Tjiuuut! Sora treuk anu direm. Satengah meter tina kikiping katempo dua djelema anu silih bedol. Untung keneh, waktu manehna luntjat ka tengah djalan, kaburu karontok manten ku batur kuring anu pangsegutna. Djeung treuk kaburu direm. Ku sarerea pada moro djeung pada ngaredjeng. Keukeuh anu ngadjak balik ka asrama, keukeuh anu menta dilesotkeun : „Leupaskeun kuring, leupaskeun! Ku naon ngagaranggu hirup di dunja, geus bosen, geus bosen! Leupaskeun, hajoh leupaskeun, Leupaskeueueueun .........!" Tapi teu digarugu, kalawan dipaksa pada njarered, tepi oge ka asrama. Terus bae lawang2 kaluar dikarontjian da manehna bisi ming gat deui.



Lawang Makam Pekalangan (Banten)

Isukna dibawa ka dokter specialist panjakit djiwa. Nurutkeun papariksaan, panjakit djiwana karek stadium kahidji. Kudu buru2 dibawa ka rumahsakit djiwa di Magelang. Sabab lamun diantep, matak ngabahajakeun pikeun dirina djeung pikeun batur2 di sakurilingna. Nja harita keneh dibawa ka rumahsakit djiwa di Magelang.

Ku euweuhna manehna di asrama, katengtreman diadjar datang deui. Tapi sarerea ngarasa leungiteun.

Hate teu weleh panasaran naon sababna sobat kuring tepi ka kituna. Pangangguran kakaratak kana lomarina, da kontjina dipertjajakeun ka kuring. Gorehel teh tina handapeun tumpukan badjuna, aja buku tjatetanana. Ku kuring dibukaan salambar2. Nu diteangan teh kapanggih, terus dibatja :

......... ku naon hirup kuring teh mikiran nasib sorangan nu pinuh bet pinuh ku kabingung? Bingung dipukpruk ku kasedih djeung kanalangsaan. Mangkaning aja di lembur batur, lieuk deungeun lieuk lain, estu nuggelis pisan. Saha atuh anu beunang dipuntangan ku kuring sangkan lesot tina tjotjoba ieu? Euweuh, euweuh pisan iwal ti keretas tjatetan ieu, anu beunang dibawa tjatjarita tina kasedih djeung kapeurih kuring.

Teu indung, teu bapa, teu dulur saurang-urang atjan. Kabeh geus musna. Sanadjan kuring teu nendjo dibaredilanana, sanadjan kuring henteu nendjo ngagugudagna seuneu anu ngahuru imah kuring di lembur, tapi hate kuring leuwih dihuru karasana. Panas! Panas! Panas pisan! Kuring teu tahan kieu2 teuing mah.

Teu tahan. Teu tahaaan .........!

DJEDJE S.:

# Njoreang....

DIPOHO-poho teu daek poho. — Dipapaler hese paler. Ne angan ganti taja nu misudi, eta babakuna G. Karang anu unggal isuk sok katempo dina djandela kantor pagawean estuning sok njuat2 malikkeun panineungan. Bruh-breh gambaran sakitu bulan ka tukang. Kituna ge lamun lain keur neu teup kaendahan eta gunung.

— Kaendahan mun sedeng sinar surja medal njorot kana lamping eta gunung. — Kasawang ti anggangna lir gunung djidjieunan dilampat ku emas — halimun njingraj lalaunan siga tingkuliat wegah ingkah — atra tingrunggunuk pilemburan — lapat2 ngelun nu marung... ..............tah nepi ka lembur2 kitu mah breh wae nembongan. Tuh beulah ditueun G. Ka-

rang eta tempat anu ngandung riwajat — beulah kulonna makplak Selat Sunda — di basisirna katjipta — katjipta ........ teu beunang di popohokeun......

— Kaka teh teu pertjanten jen abdi djalma hina? — tjeuk manehna bari teu petot neuteup ombak nu keur paudag-udag. Kuring diuk teh katuhueun manehna njarande kana tangkal kalapa. Leungeun kentja kuring pageuh njekel dampal leungeun katuhu manehna.

— Ah kurang pertjaja kaka mah .............. —

— Margi kaka ningali tina djihad lahir kaajaan abdi ajeuna nja?

Kuring teu nembalan. Manehna ngareret ku djuru panon ka kuring. Geus kitu terus nempo deui ombak nu tingsurungkuj ngembat pandjang. Se or ombak neumbag karang. — Tjai pujar — muntjrat mangrupa ratusan ketjlak nu mantja wura — kasorot ku tjahaja surja — lir mutiara mawur .........

— Tuh tingali — tjeuk manehna nundjuk ka kalereun G. Rakata. — Itu nu remeng2 ngembat hideung eta djodjontor Sumatra Kidul. Palih dituna aja palabuan ka Pandjang, teras ka Telukbetung teras ka Tandjungkarang teras ......... ka kaler nja gok ka Kotabumi. Tah nja di dinja ajana pun bapa teh.

Mangga emut ku kaka — tingali batin abdi ku batin kaka. „Indung" „tunggul rahaju" sareng "bapa" ibarat "tangkalna daradjat", di pisahkeun ku laut anu sakitu makplakna. Pertjanten jen ajeuna abdi djalma prihatin? —

Kuring unggeuk teu ngomong. Sora seorna ombak teu kadenge — keresekna daun kalapa katebak angin siga nu ngaharewos — mo hese ......... tjenah.



Njoreang djaman nu geus kaliwat, bari neuteup kaendahan eta gunung. — Kasawang ti anggangna lir gunung djidjieunan dilampat ku emas.

— Mo hese naon ? tjeuk kuring.

— ngedalkeun eusining ati tjarita rasa — tjeuk hate keneh.

— Ka! — tjeuk manehna — Kuring tanggah leungeun beuki pageuh.

—Upami indung sareng bapa abdi teu papisah panginten langkung karaos „tatali asih sepuh" ka diri abdi batan ajeuna.—

— Nu tos karaos teh mung sabulan. Ti indung nu ngakandung nu ngabajuan mawa abdi ngumbara di "alam kasenangan" make "titintjakan kaprihatinan". Ngartos Ka?

Kuring gideug lalaunan. Panon terus neuteup budah ombak nu njeor ampir2 kana suku.

— Geura dangukeun nja abdi bade ngadongeng — tjeuk manehna bari ngised diukna ngapetan kuring. Leungeun manehna anu ti tadi teu lesot tina leungeun kuring ku manehna ditumpangkeun kana pingping kuring. Kuring njoo leungeun katuhu manehna ku dua leungeun dina lahunan..............

— 15 taun nu tos kalangkung. Sumedeng umur abdi ampir 3 taun, indung abdi tos kenging tjotjobi keuna ku „ubar" anu mo bireuk deui.

— Naon tea? — tjek kuring njelang.

— Sumuhun eta nu sok disebat "disareatan" sangkan istri ngewa ka tjaroge teras nuturkeun ka nu njareatan atanapi sawangsulna.

— Euh — tos kitu?

Tah pun biang oge nja kitu —wartos ti pun nini ieu oge — da abdi mah apan waktos eta teu atjan hideng Ngadak2 pun biang — idjid ka pun bapa teh. Ari pun bapa da puguh djalma tjitjing — tos ningal pun biang teu misudi teh ih tos wae. Tos taja djodona saurna. Kentjling wae angkat ninggalkeun lemah tjai, mios sakaparan-paran, dagang aprak2an ka Rangkas bitung, teras ka Serang meuntas ka Lampung nja andjog ka Kotabumi. Ku margi di dinja seueur urang dieu nu balubuara, tungtungna pun bapa betah2 di dinja, pruk nikah sareng urang ditu. Wartosna ajeuna tos kagungan putra 4.

Ari pun biang saparantosna diserahkeun ku pun bapa teh teras wae nikah sareng anu njareatan tea. Da puguh djodo sanes hasil tina „tali duriat" — hartosna mung sakadar kawin napsu, abdi di bantun nere teh mung kenging 2 taun teras pegat deui. Ongkoh deui pun biang ku bapa tere teh di tjandak awuntah da puguh apan tukangna ti samemeh pruk ka pun biang oge.

Ti dinja kenging 2 taun langkung pun biang rarandaan dagang mah teras. Sanaos ku bapa tere di tjaram. Paribasa diwajuh didamel anu katilu. Djadi dongkap ka umur 8 taun abdi ngarandapan boga bapa hidji bapa sakadar ngaran dua.

Tah sadjeronig kitu ih dagang mahteras. Sanaos ku bapa tere d tjaram. Pari basa tamba kesel sareng lumajan djang ngabajuan anak nu hidji2na saur pun biang teh. Eh ka! Eta lalakon rupina teu atjan tamat. Mung kenging 3 taun deui wae pun biang diwajuhna teras dipirak. Ti harita ampir 4 taun pun biang rarandaan, Tapi papadaning kitu henteu sakumaha repotna da sanadjan abdi bari sakola osok njelangan ........................ ngiring njelangan dagang sakali-kalieun mah. Malihan ka sakola oge sakapeung sok bari ngabantuan dagangan aja katjang noga atanapi naon wae anu sakinten teu ngaganggu.

Ku guru atuh dipikanjaah da uningaeun kaajaan abdi sareng pun biang. Tah upami sonten teh abdi sok bunta-bantu boh masak boh ngasuh murang kalihna . Lumajan eta teh ka ari wangsul timbel kanggo duaaneun wae mah sakalienu, neda atuh sok dibahanan.

Kalima taunna sumedeng abdi kaluar ti sakola, pun biang aja nu ngadjait tina katunggaraan, ditikah ku hidji sudagar barang. Ti dinja mun tea m-

disebut „djalma walagri" nembe abdi asa djadi djalma walagri deui'. Dahar pake teu kurat-karet teuing. Malihan ku bapa tere teh abdi di piwarang neraskeun sakola.

Nja abdi lebet ka S.M.P.........

Nepi ka dinja reg eureun ngadongengna. Atra deui kadenge plak-plek-plokna ombak. Awas deui amparan laut lir alketip sutra hedjo nu majak barodas parahu majang lir kembang malati meunang mawurkeun...

— Ka! — tjeuk manehna neruskeun deui dongengna. Kuring tetep tjitjing nunggu tulujna dongeng bari njoo leungeun manehna. — Salami abdi gaduh bapa anu gunta-ganti nembe bapa nu ieu karaos „tali kanjaah" dina harti „kolot ka anak". Karaos ku abdi bro2 anana boh kanggo pake boh waragad sakola.

Lami ti lami — emh ka! Teu sangka geuning ari djalma. Eta bapa tere sugan teh njaah-njaah teh njaah leres — njaah kolot ka anak. Ari sihoreng...... mikarep ka abdi! Ka! Ulah seueur tjarios nja. Pun biang anu djadi panjarandean hirup abdi dugi ka waktos abdi sawawa ............ tos tilar dunja... Duh ka!............ abdi teu atjan tiasa mulang tarima — njenangkeun ka indung anusalamina hirup dina katunggaraan, kiwari mulih ka djati mulang ka asal kalajan dina kaajaan „dipaksa" ............

Reg eureun deui ngadongengna njelang nginghak ingeteun ka indungna.

Sora plak-plek-plokna ombak kiwari rada ngurangan lantaran wantji geus ampir ganti. Panon poe katembong ngan satengahna. Sedeng kalangkangna ngembat ririakan antara tungtung titingalan nepi ka basisir.

— Tos kitu? — tjeuk kuring bari melong ka manehna.

— Tos kitu sasatna hirup abdi kenging disebatkeun nunggelis taja batur pakukumaha. Bapa bener tebih sareng teu tenget kana rupina, katurug-turug taja erongan geusan ngangken. Atuh ku bapa tere — mun abdi diibaratkeun beurit tea mah andjeunna lir utjing nu kantun ngantos waktosna ngerekeb geusan ngalubarkeun napsu .........

— Atos njata kitu jen rama kawalon teh mikarep?

— Atos sasauran eta oge ka! Njuhunkeun katangtosan dina waktos anu enggal2.

Emh ka! Kumaha pidjawabeun abdi — kumaha pilakueun abdi. Moal enja ari abdi kedah njebakeun „awak ka djalma nu nudju kasandingan iblis onaman. Mangga emut geura ku kaka. Upami kaka djadi abdi, naon nja pikarepeun .........

Geus kitu manehna tungkul. Leungeunna njekel beuki tipepereket.

— Ka! — tjeuk manehna tanggah. Kuring melong ka manehna. Katembong dina djuru panon njalangkrung keneh tjipanon kasedihan. Karampa roman manehna jen menta dibelaan ............

— Kaka kersa nulungan ka abdi? — Kuring ngahuleng. Hate ratug teu puguh. Rek ngomong hararese — djeung naon pipokeun tatjan aja dina hate ..............

Panonpoe geus lila surup tinggal lajung tingarendat djeung ombak nu sungkan ojag.

— Tos ah urang uih sonten! — tjeuk kuring bari nangtung terus leungeunna ditarik. Djung manehna nangtung. Leumpangna tungkul — leungeunna dikaleng ku kuring.

— Kaka njuhunkeun tempo nja pikeun neangan djalan sangkan salamet kaditu-kadieu.

Manehna ungsrak-ingsreuk njusutan irung ku saputangan.

Dua poe ti harita — bisluit pindah nitah kuring ninggalkeun manehna kalajan teu mere putusan heula lantaran riweuh. Sabulan sanggeus pindah — djol surat ti manehna anu eusina pondok pisan;

Ka! Taja harepan awak geusan ngalaman lambaran kabagdjaan di alam sandiwara.

Pileuleujan upami abdi tinggal ngaran. Omat ieu lalakon ulah dibedja-bedja!

Nu tunggara

Dua poe ti harita ribut usum ratjun. Di Djakarta djeung Bandung loba bedja geus rea korban. Kuring meunang bedja manehna djadi korban ratjun — tapi lain ratjun ratjunan. Ratjun baruang anu ngahadja diinum waktu manehna dipaksa rek dikawin ku bapa terena. Manehna tega perlaja manah mere kahormatan ka djalma nu geus jakin nandasa indung. Manehna peureum salawasna mulih ka djati mulang ka asal nuturkeun indung nu ngakandung ............

Kiwari tinggal lalakon. — Dipoho-poho teu daek poho. Dipapaler hese paler salila G. Karang nu djadi saksi nembongan ..............



# NAON HIKMAHNA?

ieu, ieu bumina lega, lega
tanahna ngan sarupa
eusina beda-beda
tjaina ngan sarupa
hasilna beda-beda
tutuwuhan rupa-rupa
buahna beda-beda
rupana rupa-rupa
rasana beda-beda
ku naon kitu, kantja?
saha nu ngaturna, mitra?
djeung naon eta hikmahna?

itu, itu langitna laga, lega
rupana ngan sarupa
eusina beda-beda
panon-poe mere bagdja
bulan, bentang mere tjahja
maluter dina as-na
ku naon kitu, kantja?
saha nu ngaturna, mitra?
djeung naon eta hikmahna?

tuh, tingali itu parahu
angkleung-angkleungan di laut biru
tuh, tingali itu lauk
geuning di laut aja mahluk
tuh, tingali kapal laut
pakakas keur akut-akut
tuh, tingali tjai laut
aja usumna pasang-surud
ku naon kitu, kantja?
saha nu ngaturna, mitra?
djeung naon eta hikmahna?

karasa ku urang, lain?
beurang-peuting paganti-ganti
beurang teu daek miheulaan
peuting tara nganti-nganti
ti beurang djalma usaha
ti peuting kukumpul tanaga
ku naon kitu, kantja?
saha nu ngaturna, mitra
djeung naon eta hikmatna?

euh eta kantja,mitra
eta tanda hidji nu njata
keur sakumna mahluk di dunja
jen aja nu njiptana !
jen aja nu ngaturna!
jen aja nu kawasa!
jen PANGERAN PASTI AJA!




— Tjarita keur nu njebut kaka ka kuring —

**Utun Indji geura lugaj**
**beulah wetan geus balebat**
**hajam raong kongkorongok**
**tanda beurang geus rek datang**

**kudjang malang di pamengkang**
**tameng njarande di pangkeng**
**kuda tunggang geus sajaga**
**lodaja ti padjadjaran**
**bral geura miang**
**geura njatjar pihumaeun.**

HARITA teh kuring keur nga djanteng di sisi Tjihaliwung. Tjaina nu ajem tengtrem ngiramaan maneh ku seahna, beu ki lila beuki kiruh. Sababaraha urang barudak nu keur karokodjajan mimiti harandjat lan taran tjaina beuki kotor. Gek kuring diuk dina batu dempak bari suku dikeueumkeun kana tjai palid. Angin nu niupan daun awi tingkeresek bareng djeung kalakaj nu patingkeleper. Pluk kana tjai leong palid. Bangun gerah suka bungah nga goeng kukulintjiran. Dina lebah ulekan djiga nu ngarandeg heula. Lep teuleum, burial deui ka luar, terus ngagoeng, tungtungna leong deui palid teu ma lire nu lian nu masih dina ule kan.

Hiliwir angin rintih asa nga geberan, braj alam djadi marak bak tjaang. Karasana hegar ta ja bandingna. Salingsing seungit kembang njambuang minuhan alam. Ti girang hawar2 sada modjang ngalagu ombak2 an, halimpu lir sora ti kahijangan. Reg nu tembang eureun, ger nu sareuri tjatjalakatakan digoongan ku sora nu itjikibung, pahili djeung sora degung.

Beuki lila sada nu saleuseurian beuki deukeut, beuki deukeut. Sora suling ngagelik ngagerihan ati, sada keplakna ken dang beuki atra pasaru djeung sora modjang kahaturan. Harita kuring bengong sorangan. Naha saha nu harita karokodjajan teh? Apan poe sakitu moreretna? Tapi teu mangkuk sawatara menit, brul teh modjang aja kana opatpuluhna keur papalidan bari saleuseurian. Sawareh silih-udag djeung silih-simbeuh.

Kuring beuki bengong. Hate asa mangsar-mingsir. Komo ba rang eta modjang2 teh geus aja hareupeun kuring bari tareuteuleuman. Buukna pandjang ririaban, mutuh matak moho anu nendjo, matak djong djon nu laladjo. Nja kitu deui kuring harita.

Sabot kuring bengong mikiran kumaha nja pilampaheun, teu kanjahoan deui, eta modjang2 geus ngariung kuring. Aja nu lelendean, aja nu ngusapan, aja nu njaliksikan djeung rupa2 tingkah-polahna. Kuring nu geus teu bisa walakaja ukur ngahephep teu bisa minge. Hidji2 ku kuring diteuteup, tapi ......... ja Allah, ja Robbi, eta modjang kabeh ditarandjang. Taja hidji oge nu make pakean atawa babasah. Kuring rek ngagorowok, tapi teu kaduga. Tungtungna njuuh kana tonggong salahsaurang modjang. Karasa tonggong empuk, buukna ririaban ngusapan beungeut.

Dina satengah teu eling ngong sora halimpu sasat nompo kana tjeuli kuring. Laguna kulu2:

Tjihaliwung nundjang ngidul
tempat widadari mandi
kokodjajan sukan2,
ngaping prabu siliwangi
kokodjajan teuteuleuman
silih udag djeung nu geulis.

Reg sora teh eureun, breng nu sedjen ngalokan bari saleuseurian:

Utjing-utjingan, eong
buntut pandjang djadi pon-
dok
ulin-ulinan, eong
urut ngandjang djadi mon-
dok.

Geus kitu ger saleuseurian bari ngararangkulan. Tapi kuring tjitjing keneh. Kuring ngan bati bengong.

Karasa keneh ku kuring, jen kuring diparunggu rek dibawa mandi. Kuring nurut bae bari ngahephep. Tapi barang rek gedjebur pisan ka tjai, kadenge ku kuring sora salahsaurang modjang ngagorowok tarik.

— Tjaah! tjaaah!

Kuring djeung sarerea ngadjanteng nendjo tjaah dengdeng nu umpalan. Tjaina kiruh pinuh ku rupa2 kokotor, sarta sorana ngaguruh lir gunung urug. Sabot keur uleng kitu, ti girang aja nu ririaban. Buuk. Tetela aja nu palid da katjiri leungeunna roroesan bari kalem timbul.

Kuring taki2 rek luntjat ka tjai, tapi barang rek djleng pisan karasa leungeun empuk muntangan kuring.

— Bade ka mana ka?
— Nulungan nu tjilaka.
— Naon perluna?
— Manehna sasama manusa.
— Lamun kaka nulungan djelema hidji, kaka bakal ningal ku andjeun ieu modjang nu opatpuluh rek malidkeun maneh.

— Djadi kaka teh teu meunang tutulung ka nu tjilaka? Tutulung ka nu butuh? Maneh na butuh ku pitulung, kabeneran kaka sadia geusan nulungan.

— Omong kosong! Andjeun gede djasa nulungan nu saurang, tapi dosa lantaran ngantep nu loba.

Karasa piambekeun ngagidir. Tapi kuring ukur bisa kekerot.

— Eh dajang! Indit maneh kabeh! Aing tega nendjo maneh tjilaka lantaran hate maneh kotor lir tjaahna Tjihaliwung! Aing teu butuh ku maraneh!

Kuring teteredjelan lantaran pada ngaraponan. Tungtungna kuring bisa leupas. Brrr kuring luntjat ka tjai, tuluj ngodjaj njusul nu palid. Lebah ulekan pisan nu palid katendjo roroesan. Ti sisi bur-ber djelema laluntjat ka tjai rek nulungan. Kuring terus ngodjaj sateka polah, nadjan kuring katjida tjapena. Tapi kuring masih untung. Kendor samenit weh tangtu nu bakal pangheulana njangking teh nu lian. Ku kuring diponggok dibawa ka sisi, dipontengkeun. Teu lila nu palid eling. Barang disidik-sidik kuring ngagero sataker kebek:

— Liliiis!!

— Ed! Ed! Ku naon ieu teh peuting2 gegeroan? Eling jeuh! Babatjaan kainjah! Indung kuring tjalik sisi randjang bari ngusapan tarang kuring.

Njah kuring beunta, reup deui peureum. Karasa panangan indung kuring morosotkeun pijama nu baseuh ku kesang. Kuring gasak-gisik, tuluj hudang. Tapi pikiran mah tatjan djedjeg pisan.

— Ku naon ieu teh?
— Ngimpen.

Karasa keneh, indung kuring njusutan kesang nu munggah ngutjur bari sasauran.

— Tjeuk Ibu oge, ari sare ulah sok seueur lamunan, anggursi sing emut ka Pangeran, memeh sare kudu babatjaan heula, ulah padu goledag bae.

Tapi kuring teu nembalan. Pikiran kuring pinuh ku rupa2 pertanjaan, sarta beungeut Lilis atra, kokolebatan. Hadena kuring bisa eling buru2, sanggeus kesang tuus, kuring njarande kana tumpukan bantal. Indung kuring geus ka kamar deui. Kadenge bapa kuring nanjakeun. Tapi teu lila djempe deui

Sadjongdjongan sepi taja sora nu kadenge iwal ti harewos hate kuring. Teu lila neng, neng, neng, djam **disada tilu** kali.



Patamanan (Kebon Raja) Tjibodas, di lamping gunung Gede, mindeng kaimpikeun ........................

— Pukul tilu, tjek hate. Tapi kuring masih terus njarande.

Djempling.

Nadjan harita peuting keneh sarta kuring hidji djelema beu ki hees, tapi harita kuring teu sare deui. Impian kuring terus ngaganggu pikiran. Kuring ma sih keneh njarande basa ku kuring kadenge si Gaok kongkorongok di dapur.

Nepi ka dur subuh kuring teu robah tina bantal. Tapi henteu sare deui. Bruh-breh sagala ka tjipta. Braj Lilis nu dina impian ngalungsar dina lahunan kuring. Breh modjang dina impian nu pinuh ku kasukaan. Tapi djol aja pertanjaan tina hate, naha eta impian teh aja atawa ngan ukur riwan? Naon sababna nu tadi katendjo teh awewe kabeh? Naha ditarandjang? Naha kabeh njaram aing nulungan nu palid? Naha? Hate pinuh ku rewuan prublim nu teu njampak pidjawabeunana. Breh deui Lilis nembongan, njeh imut. Kuring molotot mata simeuteun bari agag2an, hajang njidikeun urutna palid.

Tapi manehna siga undur2an. Ngong sorana atra kadenge deui:

— Mun njaah ka lemah tjai, njaah ka Sunda, kudu njaah ka kulawarga. Mun njaah ka kulawarga, kudu njaah ka indung bapa. Mun njaah ka indung bapa, kudu njaah ka diri pribadi. Hartina njaah ka diri pri badi kudu paraban rohani djeung djasmani. Djasmani parabna kadaharan, rohani parabna elmu pangaweruh. Mun geus bisa ngalaksanakeun eta kabeh, moal kamana kuring datang, moal ka saha kuring sumudjud, tangtos ka salira kaka. Ku kituna geura bral njiar kabisa keur ngadjaga warisan nini aki. Meungpeung poe beurang. Tuh di beulah wetan padjar geus braj2an, djung geura tatan2 njatjar pihumaeun geusan djaga ......... Les Lilis leungit.

Kuring tjengkat, ti kadjauhan hawar2 sora nu adan.

— Ah illusi, tjek hate. Kuring tjengkat, leos indit rek subuh.

Jogja, April Limatudjuh.



Bangsa urang mah (urang Sunda) kakara dina ,,impian" maen tenis [illegible]eh .Lain teu hajang, ngan orokaja ................ waragadna.

*Nandang Samsudin*

# KADUHUNG TARA TI HEULA

Tjarita keur N.M.

**Kuring njaho ka andjeun**
**Andjeun teh kembang nu keur sumedeng**
**mekar, meudjeuhna seungit.**
**loba kukupu eunteup ka andjeun,**
**rek njeuseup maduna,**
**tapi ..............................**
**andjeun mangka waspada,**
sabab ..........................
**sanggeus maduna beak diseuseup,**
**kukupu hiber ninggalkeun andjeun.**

MARIAH, ngaran hidji budak putrana Hadji Ibrahim di kota T. Keur mah Mariah teh putra ngan hidji2na, katurug-turug ngestuna pisan kana sagala kasauran sepuh teh, atuh puguh bae kanjaah Ibu-Rama teh sadajana tamplok ka Mariah.

Dedegan pendek2, kulitna rada bodas, Potongan beungeutna rada buleud Pendekna mah geulis bae, teu aja tjawadeunana.

Ka sasaha teh someah naker manis budi djeung darehdeh deui.

Keur mah geulis rupana katurug turug sagala tingkah laku pikajungjuneun pisan, atuh puguh bae pada mikaresep, geus djadi sabiwir hidji bae kageulisanana teh komo para pamuda mah, lamun ulin ngaliwat kana hareupeun imahna, aja nu bari heheotan bae, aja nu bari matja buku bae ambeh disangka getol ngapalkeun. Geus rupa2 bae tingkah laku pamuda2 teh, supaja kastaksir meureun.

Mariah teh sakolana di S.M.P. keneh, geus kelas III djadi tereh udjian.

Di sakolana oge ku guruna dipikadeudeuh pisan, keur mah getol sakolana ka-turug2 pinter deuih, kitu deui babaturanana pada ngarasa adjrih ku Mariah mah.

Waktu udjian geus deukeut, barudak geus tatahar pikeun njang hareupan udjian.

Sanggeus udjian lekasan, djeung geus dibedjakeun nu lulus djeung nu henteu kabeneran batur sakelas Mariah mah ngan saurang anu teu lulus teh, Mariah meunang hasil nu njugemakeun pisan.

Barang kolotna ngadenge jen anakna geus lulus udjianana sarta meunang hasilna anu njugemakeun, atuh teu kira2 bae atohna djeung gumbirana teh.

Tapi sadjaba ti atoh djeung gumbira teh, kolotna ngarasa sedih, sabab anakna nu ngan hidji2na anu nakitu dipikanjaahna teh, baris ninggalkeun, baris nuljkeun sakolana di kota B. Ku sabab di kotana mah euweuh S.M.A. Negri atuh kapaksa Mariah kudu ninggalkeun kolotna anu sakitu dipikanjaahna teh.

Tapi nja dalah dikumaha, kapaksa ngidinan anakna indit ka kota B, keur nulujkeun sakolana.

Samemeh indit Mariah dipepelingan heula ku indungna : ,,Njai teh sing bisa mawa awak urang sorangan ma'lum di lembur batur, sing getol ibadah, ulah ngaheulakeun anu sunat, kade bisi kagoda ku nu teu pararuguh, sahanteuna dikota gede mah loba pisan gogodana, nu matak urang ulah kendat2na mementa ka Gusti Nu Maha Sutji sing didjauhkeun tina sagala laranganana".

,,Sadajana kasauran ema mangga ku abdi diestokeun pisan, sareng mugi Gusti nangtajungan urang sadajana", djawab Mariah bari rada rambisak.

Di kota B. Mariah teh indekos.

Sakolana geus dimimitian. Mariah ditarima di SMA bagian C. dia adjarna katjida pisan soson2na teh.

Kabeneran deukeut imah nu diindekosan ku Mariah, aja urut batur sakelasna Hetty ngaranna. Ka lakuanana katjida pisan bedana ajeuna mah djeung Mariah teh.

Lamun dur magrib Mariah mah tuluj Sholat, tapi ari Hetty mah dur magrib teh geus aja di hareupeun Bioskop, atawa keur engklak2an diadjar dangsa.

Hetty oge sok mindeng ngadjakan laladjo, atawa ngadjakan diadjar dangsa tapi ku Mariah sok didjawab, — „Abdi mah teu aja waktos, seueur apalkeuneun kanggo endjing bade ulangan".

„Paribasa Mariah mah lamun diadjakan teh. Lamun teu seueur apalkeuneun, teu parurun".

Hetty sok mindeng ka Mariah ngadon ngapalkeun, ku Mariah sok dibedjaan atawa dipapatahan, tapi kumaha djawabna teh:

„Peupeuriheun urang teh keur di lembur, mani sagala ditjarek, sagala teu meunang ku kolot teh Mar, atuh ajeuna mah meungpeung djauh ti kolot, urang teh bebas masing sagala oge bisa laksana".

„Lamun urang henteu nurutkeun kamadjuan djaman, tangtu urang teh moal aja kamadjuan, salilana ortodok, komo ajeuna djaman moderen, urang teh kudu bisa dangsa, kumaha lamun aja babaturan urang ngondang, tuluj diadjak dangsa, urang teu bisa, kumaha era atawa henteu, Mar?"

„Ari tjeuk abdi mah Het; terus terang bae, upami aja nu ngadjakan dangsa teh teu tiasa kituh, djeung naha urang make era sagala rupa, kapan dangsa mah kabudajaan batur. Lamun urang teu bisa kana kabudajaan sorangan, eta urang kakara ngarasa hina djeung era".

„Nja eta kabudajaan urang mah masih ortodok, masih kuno".

„Ortodok teh lebah mana Ortodokna?"

„Ah ......... masih ortodok we".

Rapor keur kuartal kahidji geus dibagikeun. Rapor Mariah mah alus pisan teu aja angka lima. Kumaha ari nu Hetty? Raporna teh pinuh ku angka lima.

Beuki dieu sakolana teh beuki melid bae.

Omongan Mariah teu aja nu asup hidji oge.

Ajeuna mah mindeng ulin djeung Johny. Ka Puntjak da bogaeun motor, Johny teh.

Surat ti indungna mah geus hol deui-hol deui nanjakeun kumaha tjageur henteuna, tina hal pangadjaran. Tapi balesanana teh tjukup ku keur rariweuh bae ku pangadjaran.

Mariah mindeng ngabedjaan ka Hetty, jen urang dina tjampurgaul teh ulah bebas teuing kudu aja watesna komo deui awewe, sing ati2 sing bisa ngadjaga diri, sorangan.

Tapi omongan2 Mariah teh hidji oge teu aja nu digugu.

Sanggeus sababaraha bulan antarana, pergaulan Hetty djeung Johny beuki rapet bae nepi ka Mariah mah boga sangkaan jen tangtu baris aja kadjadian anu teu diarep2 ku Hetty.

Dina hidji poe Mariah keur ngapalkeun, datang Hetty njampeurkeun ka Mariah bari rada rambisak.

„Ku naon Het, siga tas tjeurik?"

Segruk Hetty teh tjeurik bari tuluj ngadjawab:

„Nja eta ......... Mar, abdi ...... ......teh, nudju ........." tjeurikna beuki tarik.

Mariah geus ngartieun kana mak sudna, tapi henteu pati reuwas, sabab geus njaho bakal kitu balukarna.

„Kieu geuning ......... balukarna ......... djadi djelema anu ......... teu nurut kana papatah, anu bedegong ka kolot, anu bahula teh. Lamun bareto nurut kana papatah Mariah mah tangtu moal kieu kadjadianana meureun".

„Ari abdi mah ti bareto oge teu kirang2 mapatahan, atawa ngawartosan ka Hetty, tapi ku Hetty teu pisan ditarima, nja geuning kitu balukarna, tah ti wangkid ieu ka pajun mah, sing dianggo tjonto ku Hetty atanapi ku para pamudi sadajana kitu geuning balukarna djadi djelema anu teu nurut kana piwedjang sepuh teh".

„Ka mana ajeuna inditna tah Johny teh?"

„Nja eta atuh tah si Don Yuan teh, ari geus bosen mah tjul ditinggalkeun. Duka ka mana tah si irung belang teh inditna. Tos sasasih abdi mah henteu mendakan deui".

„Tah nu matak oge kudu sing ngagugu kana kasauran sepuh teh, da kaduhung mah tara ti heula".

„Ti wangkid ajeuna mah abdi bade tobat djeung bade djangdji, bade ngestokeun pisan kana sagala piwedjang sepuh".



**„Kembang Bangke" (basa Latenna : Rafflesia arnoldi), nu kapanggih di leuweung Tjurup. Luhurna dua meter satengah ............ (BP).**



**Salahsahidji Rumah Gadang hateupna seng di Minangkabau ..................... (BP).**

# Diudag Lumpat Didagoan Tjitjing

**(Sambungan "WARGA„ No. 215)**

MILIK teu pahili-hili, bagdja teu teu paala-ala, sanadjan loba oge anu rekes ka HIS Pasundan, na atuh ari nu katampa mah bet Asep Tarsidi. Teu katepi ku tulis, teu kagambar ku rumpaka pibungaheunana Asep Tarsidi. Gantjangna digawe di eta sakola, ngadjar basa Sunda djeung pangadjaran sedjenna di kelas 2. Na, teu disangka satjongo rambut, bet Nining kasampak sakola di dinja, geus kelas 7. Leuh, Nining ajeuna djeung Nining bareto djaman diadjar ngadji, katjida bedana. Sanadjan kitu Nining katut indung bapana katjida ngarakuna, tina aringeteun jen geus didjait tina balai. Mimitina Asep ngarasa sugema, asa geus rek deukeut ka nu ditjitatjita. Tapi ari geus njawang ka djauhna antarana manehna djeung Nining, putus deui wae pangharepanana. Beuki karasa wae handapna pangkat manehna, hidji guru kaluaran Normaal nu tatjan dibenum, barang Nining?? Emh, ngan bati ngarebab djangkung, bati nalangsa nja ati. Tapi sadjeroning ngangres, ari sabagian gede mah nja atoh wae, sabab sasakola, papanggih unggal poe, tjek paribasa keur gering saku maha parnana, ari gok pateung teung beungeut, bisa ngadak2 tjageur. Kotjap sakola tepi ka waktu samen, barudak tjlungtjleng neruskeun sakola ka djauhna, nja kitu deui Nining ka panggil ka VDS Semarang.

Asep Tarsidi ngan ukur bisa ngedalkeun „pileuleujan" basa djadjap ka setatsion, bari teu weleh2 mikiran manehna, bet teu kaur deukeut balas kudu padjauh. Geus ka dua kali Nining ninggalkeun manehna. — Beuki lila beuki karasa teu betah di eta tempat eta teh, rarudet, parusing, sarempet, baro sen. Ngan hadena teu lila Asep Tarsidi nampa bisluit, djadi guru di Vervolg Serang (Banten). Manehna ngan ukur saliwatsaliwat ingetna ka Nining, sabab dihadja dipopohokeun, lantaran kasawang pikahareupeunana.

Opat taun deui Nining paling handap bakal djadi guru di HIS, sanadjan ngadjar kelas enol. Ari manehna??? Ah seung gaheun rek ngadjawabna oge, era ku nasib, tjenah.

Waktu beuki ngerelek — beuki njerelek, tepi kana mangsa Djepang. Batur mah loba anu katjemekan medah-meduh wak tu eta teh, asal daek didjepang keun. Kumaha ari guru? ngan ukur mingpin melak kaliki djeung ngala ileus. Tapi bakatna Asep Tarsidi, mun geus manggih peurih tara tjitjingeun. Gantjangna asup Tentara Sukarela. Milu berdjuang keur kapentingan Dai Nippon. Awak keur meudjeuhna ngora buta tulang buta daging, ditambah ku sumanget bisa ngagorowok, atuh gampang nepi ka djadi Dai-dantjona teh. Saderek sepuh diatoom, Asep Tarsidi mengkol kana tentara Siliwangi, hidjrah ka Jogja. Waktu ngalawan PKI Muso, tentara Siliwangi anu pangtohtohanana, lali rabi tegang pati teh saenjana.

Perang kasapih ku peuting ......... Di rumah sakit gemprah nu taratu. Dina salahsahidji randjang, nu kasurna ukur mota, hidji tentara ngalempreh, sakapeung-kapeungeun sasar. Dokter nangtukeun jen peuting eta kudu gantjang dioperasi sabab aja pelor njelap di antara tulang iga. Pukul duawelas, peuting djemplang-djempling kawas gaang katintjak, nu garering gemprah sarare, dihadja ku dokter dibere obat sare, ngarah bisa reureuh tina ngarasakeun panjakitna. Di kamar operasi ngan aja tiluan, Dokter, Mantri, djururawat wanita. Nu tatu melong ka dokter, dokter mere isarah jen rek ngoperasi, nu gering unggeuk. Dina keur njeuseup narkuse, manehna rarat-reret ka dokter — ka Mantri — ka djururawat wanita — Nu ieu lila diteuteup ditelek-telek, samar2 antara eling djeung henteu, asa2 mun dilaan kerepus bodas nu nuruban sirahna, meureun ......... „Nining" teu karasa nu gering ngutjapkeun eta ketjap, les tu inget.

Sanggeus beres, pelor dilaan, nu gering disangigirkeun, disorong ka zaal, ditarungguan ku tiluan. Kira2 satengah djam nu gering katembong dadana ngadjungdjung tanda ngambekan. Dokter katut Mantri arindit, ngan djururawat wanita nungguan bisi nu gering menta nginum. — Ambekan nu gering beuki lila beuki kerep, lila2 biasana, braj beunta. Dua pasang panon awor djadi hidji „Nining", "Kang Asep"! geura damang abdi ngiring uih ka kulon!" ............

HASIL, Nining kabawa, milu bareng djeung tentara. Kasangsaraan di djalan lain dikieuna, malum leumpang mapaj2 nu rumpil, meuntas wahangan, mipir pasir njorang lebak, tapi da djeung ......... beuki loba pibahajaeun, beuki mindeng Nining dipangku. Pikir Asep Tarsidi, hajang sing lila katjida di djalan teh. Tapi orokaja di lebah Bandjar, geus hawar2 jen di lembur2 diampakkeun D.I. nu bakal meresan TNI ari di djalan2 dipegat Walanda, atuh katawuran tentara paburentjaj. Nja Asep Tarsidi, Nining katut duaan anak buahna, njokot djalan mileuweungan.

Bet bras ka Sukaradja, kitu ge susulumputan mapaj2 sisi Tjiwulan, da di Sukaradja geus rajap Walanda.

Pukul 9 harita teh, bulan rejem2 kakara mangrupa arit, nu opatan ngangkleung dina rakit, ti hulu buntut rakit, anak buah ngawelah. Ari Nining muntang ka Asep Tarsidi di tengah2 rakit. Asep ngaharewos: „Ning waas nja?" Nining mani ngarendjag puguh ti tadi keur nginget2 djaman kadupak tjaah. Tepi ka sisi. Nining rek ngadjlok. Tapi rikat pisan giriwil ku Asep Tarsidi di pangku, bari pok ngomong lalaunan:



Di dieu nomer2 lotre teh „ditetepkeunana".

„Moal katembong bitis njengtjelak teh Ning, da poek, urang pangku wae sakali deui". Nining teu nolak, terus murangkel kana beuheung Asep, dipangku nepi ka tonggoh.

— Ning, kaangseu malati? Bari njeuseup sirah Nining.

— Kantenan — Tembal Nining bari njusup kana dada Asep Tarsidi.

— Tjik, euj, dewek gandong, tjek salahsahidji anak buah ti tukang. Kej, tingtjikikik.

Teu katjarita barungahna Embuna indung-bapana oge araja da keur ngungsi, djeung baraja2 Nining di lembur, papanggih kalajan salamet.

Meunang tilu peuting Asep aja di dinja, mun teu inget kana tugas, da geus moal tea indit teh, tapi kumaha, kapaksa Asep ninggalkeun Nining. Paturaj geus ka tilu kali, tapi Asep teu nalangsa ajeuna mah, da gede hate ku seubeuh reureudjeungan. Sadjadjalan manehna mikir2, djeung ngabanding-banding antara manehna, djagana, bangunna teh tentara kudu baralik ka asal, meureun manehna djadi guru deui, guru — B I — B II, kakara bisa ngamilik Nining, anu sanadjan teu tamat ti Semarangna oge tapi diteruskeun di Jogja. Tapi Asep Tarsidi tara putus ku sakitu, sanggeusna meld ka pusat, duka kumaha gulak-gilekna mah, ngan kaluar wae tina tentarana, djadi guru henteu.

xXx

PERANG reureuh, Indonesia merdika 100%, aman, aman. Rahajat njenghap kakara areling ka satubakna2. Nu dagang, nu tani, nu ngungsi baralik deui — Indung-bapa Nining baralik deui, nja kitu deui Nining. Di kota manehna ngileng2 pigaweeun, djadi guru Rajat?, ke heula, ka SMP moal. Kabeneran SKP kakara muka, hese neangan pi-kapalaeun nu rada kaluaran sakola beh ditu. Nja atuh Nining ka elir djadi Kapala S.K.P.

Manehna teh, masing enja geus ngalaman sababaraha alam parobahan oge, tapi katembongna siga budak djeung geulis wae, tjatjak tara make diruka-reka, ana make basadjan tapi njari.

Geus 3 taun manehna mingpin SKP, tapi lebeng teu aja bedja halna Asep Tarsidi. Naha katangkep DI kitu harita teh atawa ditawan Walanda? Estu teu aja kelemeng2. Malah kolot Nining mindeng pisan njarita, jen Nining geus kudu boga salaki, tur teu kurang nu mikarep, ngarah pangkat boh kabeungharan naon oge, ngan tinggal milih. Tapi Nining nanduk wae.

Dina alam merdika bahan2 karadjinan keur kabutuh SKP beuki naek bae, bubuhan di kota leutik, nja Nining sok pesen ti grosserna wae, milu meuli djeung toko2, ti pusatna.

Bener wae, unggal2 pesen, sagala kaperluan, bahan karadjinan saperti: lawon2, stramin, benang2, kabeh sadia kalawan harga murah.

Hidji mangsa rek pesta 17 Agustus, guru2 SKP baradami pakean barudak anu seragam. Bodas atawa bodas/bulao geus lumrah teuing. Leuwih alus ku lawon dril. Tuluj ngirimkeun surat ka grosser tea, sugan sadia. Ari walonna, loba malah rupa2 warna. Kalawan disalujuan ku sarerea Ibu Kapala kautus indit sorangan ka dajeuh, supaja milih warna nu lutju. Ti samemehna Nining nulis heula surat nu kieu unina:

„Harap disediakan drill 10 blok jang satu kleur, akan diambil tanggal 2/8".

KS. SKP
**Winangsih.**

Datangna ka dajeuh teh djam 12, da make opelet. Geus katembong adegan gede tingkat2 sarta make merek gede ngadjeblag: „**N.V. A.T**"

Tapi naha tutup? Panasaran tuluj tempa-tempo tina katja, ngan djol wae pendjaga kawasna, pok nanja: „Ibu teh ti SKP?

„Leres".
— Tutup dinten ieu teh.
— Kumaha pesenan lawon drill?

— Euh jaktos, sae dibudjeng wae ka gudang, nu mawi teu atjan dika-tokokeun, bari song ngasongkeun adres.

Ku Nining ditampanan, keuheul2 oge da tjape, tapi kapalang tjlak kana demo, djauh geuning bet djalan Tjipaganti. Srog teh bet hareupeun gedong sigrong, sakurilingna pinuh ku kekembangan. Ari dilikan bener saadres. Ah lahaola wae terus unggah kana trap, kring mentjet bel, lol djongos pok nanja:

„Ibu teh ti SKP?"
— Leres.
— Antos atuh!
— Ke Pa, leres gudang-gedong bahan2 pakean teh ieu?"
— Jaktos, mangga linggih-linggih wae.

Gek Nining diuk dina korsi empuk ngadajagdag tina awahing tjape. Tapi panon raratreret, eusi imah sing sarwa lutju, perhatian2 arendah, barang2 lux buatan luar negri wae. Tangtu Tionghoa nu boga nu sarupa kitu mah. Hawa nu sakitu panas enta-entakanana, tapi di dinja mah tiis, keur mah pernahna rada luhur, katambah nenggang, djeg tempat paranti niis di Puntjak. Teu karasa sanggeus sagala direret bet katarik ku hidji pigura gambar pamandangan, gede ngadingding diteundeunna teu digantungkeun tapi disarandekeun dina standar. Ngan djung nangtung, pek dideukeutan, gap ditjabak, leng ngahuleng, gambar diteuteup anteng, naha ku djiga2 teuing di lembur Ninina, eta walungan Tjiwulan melengkung ngaliung nusa, eta rakit ditjangtjang dina tangkal karet, ieuh haur kuning, tangkal mundu, pingku, ngararojom, heg batu2 gede pamarakan. Keur djongdjong anteb njipta nu djauh, kadenge sora wawuh ti tukangeun.

— Waas nja Bu?

Nining ngagebeg sataker tanaga, mani asa kabur pangatjian, ari ngalieuk, breh teh ...... ...... Asep Tarsidi.

Satengah teu inget, ngan deregdeg gabrug Nining ngarontok. Kumaha teu rek kitu, kapan tjiptaan gambar Tjiwulan geus rek tepi kana tumpak rakit djeung Asep Tarsidi, kari2 dilieuk bet aja djirimna. Rada lila beungeutna njusup dina dadana Asep Tarsidi. Tapi sanggeus insap Nining ngedjat, mundur bangun reuwas. „Masja Allah, kamana ari garwa?"

— Kapan ieu" Tembal Asep Tarsidi bari regejeng Nining dipangku, dibawa ka djero.

*



Naha sabada „proklamasi" letkol. Sumual tgl. 2 Maret n.a.k. urang Ambon oge milu bungah ..................? (Gambar : salahsahidji djalan gede — djl. Urimesing — di kota Ambon).

# P A P A S T E N

TUH di ditu di lembur singkur djauh tina karamean, imah na geus dojong. Estu matak wa tir pisan pangeusi eta imah teh. Katjida masakatna, lieuk euweuh ragap taja, dahar sore henteu isuk. Anakna reuaj. Indungna geus kolot, kolot dumeh kasurung kabingung. Bapana unggal poe indit njiar pa gawean pikeun njukupan dahar anak pamadjikanana. Kitu oge ari aja nu muruhkeunana. Na radjang geus ka ditu ka dieu teu puguh anu didjugdjug, ngan bati ngongkrong nu aja. Turug2 diberengan ku kasieun, djaman anu sakieu weritna.

Di antara anakna nja anu panggedena anu minangka rada ngarti teh. Ku indung-bapana geus dipertjajakeun pikeun engke nulujkeuh njiar kipajah dimana eunggeus ripuh.

Gunung2 milu ngungun, djungkrang2 milu lewang, piit kabeh tingdjarerit gagak mah ngelak bae. Susukan handapeun awi ngadadak saat. Pasawahan ngeplak ukur kotakanana, galenganana tinggarurat, parena beak ku beurit. Tatangkalan ngadjadjar daunna geus ngarangrangan. Ninggang kana djalan roda lening djalan satapak ledug dumeh katintjakan.

Panonpoe lingsir ngulon, beuki lila-beuki surup, sinarna njusup kana sela2 gunung siga nu ngadjak gura-giru hajang geura balik ka tempat mimiti. Lajung munggah harurung, humaregung kawas pundung, andjogna reup kabeh musna euweuh dikieuna. Beurang kasilir ku peuting, sang surja geus teu aja. Beh ramang2, sora djangkrik munggah ketir. Kabeh gara2na katara, tjiri2 geus ngabukti, milu susah milu bingung njorang ka awakna sorangan.

Budak anu pang gedena tea, diuk dina bangku handapeun tangkal bari ngararasakeun kasusah. Mikir anu enggeus indit, mapaj2 sugan datang. Tapi weleh euweuh balebat2na atjan. Bapana saminggu teu muntjul2 sabulan teu rentang2, hatena munggah ratug bae bok bilih diala pati, dibegal djalma nu djahat.

Sadjeroning manehna diuk, hatena teu ngarasa djongdjon ku sabab djaman anu sakitu weritna. Manehna maksakeun asup ka imah lalaunan gupujgapaj neangan simbut djeung anggel. Indungna ngeukeupan adina anu pangleutikna, ngagoler dina samak saheulaj disimbut ku bubututan.

Beuki peuting beuki djempling, angin leutik ngahiliwir, dangdaunan tingkeresek, kawas ngaharewos ngabedjaan baturna. Munggah ketir deui wae, sasarina sora awi tingkolotrak ditakolan ku ronda2 anu ngadjaga kaamanan desa. Ngadak2 peuting eta taja sora2na atjan, manan datang kalah anggang .. ...........

Sabot manehna keur uleng ngalamun anteng2na, teu kanjahoan ......... sora tatanggana gogorowokan, tingdjareri:, sawareh babatjaan, ngaguruh di buruan imahna. Indungna kageuingkeun, budak pating ka rotjeak. Manehna muka panto lalaunan, na ari breh teh ......... aja majit ngadjolopong dina pasaran anu masih keneh pinuh ku getih baloboran, badju kampretna ngarumbaj, beu ngeutna dituruban daun tjau.

Manehna bengong sadjongdjongan, tapi ......... lila2 ku manehna kasurti, moal salah deui eta majit teh bapana sorangan anu geus lila didagodago. Barang daun tjauna dibukakeun, teu kanjahoan gabrug indungna ngarontok majit, leng ........... katularengan lila pisan. Ku sarerea pada njeu tjeuhan pada ngelingan, budak na tjeurik pada njambat.

Isuk2 majit geus pada ngamulasara, boehna bodas ngeplak kawas nandakeun beresih ati teu boga dosa. Sanggeus beres majit diiring ka astana dituruban samping hideung, di awuran kekembangan, dikotjrotan seuseungitan.

Teu sabaraha lila ti sanggeusna bapana maot, indungna gering ripuh, katibanan kasakit batuk utah getih. Awakna geus regeng, geus teu bisa hudang2 atjan, ngomongna ngaheas ngaduga-dugakeun maneh. Anakna njiar ubar2an satekah polah, dangdaunan, kekesedan nu aja di tempat eta. Beuki lila beuki ripuh ......... titis-tulis bagdja diri les ngiles njawana ditjabut ku Nu Ka wasa.

Tapi sakitu geus teu indung teu bapa, manehna mah sadrah, unggal poe njiar pagawean dibarengan kadjudjuran, inget kana kawadjiban nu djadi adi2 na pikeun kamadjuan maranehanana hususna, umumna keur masarakat.

Pagawean anu matuh, manehna njiar suluh djeung daun kaleuweung, didagangkeun ka kota. Ladangna dikumpulkeun pikeun dalahar dulurna djeung majaran sakolana.

Emh ......... matak watir nu dikantun tinggal bingung, ketir sedih geus kapanggih, susah pajah geus kasorang. Tapi mungguhing pikeun djalma anu djail ngan ukur seuri djeung bungah, dumeh mangsana geus

## GELENJU

*Suhandi*

# „TJAPGOMEH"

LAIN Tjapgome nu anjar kaliwat, lain tjapgome sanggeus kuring aja di kota Bogor, tapi ieu mah tjapgome opat taun ka tukang. Harita basa kuring kakara kaluar ti S.M.A. Mardijuana Sukabumi, terus nganggur meunang sataun, da unggal kantor nu dilamar, basana: „teu atjan aja formasi". Tapi ari baraja Kapala mah bisa bae didedetkeun sanadjan panto kantor ditjap: TIDAK ADA LOWONGAN.

Inget basa sakola keneh. Kuring siswa pangleutikna di kelas anu teu era sagulung-sagalang djeung babaturan awewe, tapi embung disebut si Micky da Micky Rony mah goreng patut, nu saenjana leuwih kasep batan kuring.

Inget keneh kuring sok mangaruhan maranehanana, sangkan aru sul ulah djadi ulangan ka Pater (guru) atawa menta kadaharan dua kalieun batur dina pesta naek kelas. Tapi eta waktu geus kaliwat tur karesepan harita moal balik deui. Waktu nu keur karandapan dipake nganggur nu matak kesel. Inget deui basa kungsi ngabandungan wedjangan Presiden di Bioskop Diana, nu ngadjurung sangkan ngagantungkeun tjita2 dina bentang di langit, dina hate pinuh ku sumanget hajang djadi Hakim. Tapi orokaja teu boga bekel, atuh lapur tjita2 teh ngalajang teu puguh pieunteupeun. Aja djo rodjoj hajang neangan djasa2 nu saperti djasa Bu Inggit ka Bung Karno, mun geus hasil tjita2, tjul tinggalkeun. Tapi ah dosa. Hate batur bakal gudawang. Tapi sobat kuring si Giok nu basa udjian ba reng djeung kuring lasut, lantaran djero teuing diadjar, „tata asma ra", kabeneran aja nu daek nulungan. Urang Tionghoa keneh, beunghar, boga anak awewe. Nepi ka mana bae kuatna si Giok sakola, moal burung diongkosan, asal ......... kudu daek dipulung minantu. Sanadjan sakitu kabeung keutna, pikeun si Giok teu djadi hahalang geusan ngajakeun tatali asih djeung Aminah anu antukna si Giok ngegel tjuruk. Aminah ku batur.

Upama loba urang Tionghoa meunangkeun urang Sunda. tah di antarana bapa si Giok, tapi upama loba wong Djawi ngarangkep djeung istri Priangan; tah di antarana nja bapa kuring. Handjakal djeung karunja, indung-bapa si Giok geus maraot lantaran kakedjeman B.R. wewengkon Pagaden Baru, waktu maranehanaha njaba ka Pamanukan.

Sering si Giok njarita hajang lulus udjian, hajang meunangkeun urang Sunda (nurutan bapana) sarta mun lulus taun ieu, djangdji rek asup Islam.

„Jok! rek laladjo engke peuting, Tjapgome?"

„Puguh we perlu".

„Dewek mah moal, teu boga duit, ongkoh bosen deui „onderarem" papada lalaki bae".

„Ah, laga, geus tong wawuh djeung dewek. Ari kahajang onder arem teh djeung Dorrisday kitu?"

„Lain, dewek teh keuheul ku si Eddy, madjar dewek pemuda teu laku, pi-Pastur-eun tjenah. Teu genah euj".

„Eta da silaing sok popojok, ma djar perdjuangan dewek ge ngan semet untun si Emin (Aminah). Si Eddy tjeuk silaing: „Form peunteun dalapan tapi kwaliteit tilu".

„Lain mojok dewek mah ngiritik. Daek ngiritik daek dikiritik. Tapi teu genahna mah tetep aja".

„Djadi moal laladjo, mun teu njanding nu geulis?"

„Moal. Tapi ............ ka dieu geura sing deukeut tjeulina ...... ...... Kaharti?"

„Ah, embung teuing".

„Embung nja embung, dewek ge embung laladjo".

Si Giok ngahuleng, kawas artja. Sorot panonna diadu djeung sorot panon kuring, „perang urat sjaraf" papada ngabela kahajang anu menta pangorbanan ti salasaurang geusan manggihkeun titik kasalujuan. Kuring aja dina kaunggulan atawa eleh dina pangorbanan.

„Heueuh lah", tjeuk si Giok bangun teu purun.

Sorena. Djelema pada budal ti imah, dangdan sabogana2, muru puseur kota rek milu ngaramekeun tjapgome. Kuring djeung si Giok ngadagoan peuting.

Samping poleng, surdjan bapa nu tjoreleng, bendo endog asin rap dipake. Lah, siga, antara siga mang Noto atawa siga „maunglugaj". Si Giok dangdan, lila pisan. Samping si lah, adi kuring, rap dipake. Dilaan deui. Dipake deui. Kabaja, tjindung dipake. Ngeunteung, njangigir, njanghareup, nukang. Siga, siga gebog dikabajaan.

Dikota. Djelema loba, mojeg, minuhan djalan. Pagilinggisik ngarah haneut atawa narangtung di sisi djalan bari djaradjan. Iteuk hoe barudak laleunggeur, tjus-tjos njolekan sasaran. Teu pilih bulu, bebas njolek sakahajang tur teu diwates bagian mana nu teu meunang ditjolek. Nu ditjolek-barudak awewe gareulis — pating gurubug bari njarekan: „Belegug, belegug". Nu disebut belegug nembal: „Mun embung ditjolek tong laladjo Neng".

— Tjapgome djeung iteuk djadi belegug. Nu laladjo tjapgome belegug atawa hajang dibelegugan atawa tjapgome salahsahidji waktu pikeun ngalatih sangkan barudak balelegug —, ieu pikiran kuring ge belegug teuing ngetjap eta kaajaan, tapi kanjataan memang deukeut2 kana ketjap belegug.

Basa si Giok aja nu njolek dadana, kuring api2 ngambek, tapi nu njolek kalah mojokan „endog buruk" bari seselendep — pedah kuring dibendo — atuh kuring djadi ambek enja. Nu njolek tea disusul rek diperesen peureup, tapi lapur teu beunang kawantu loba djelema. Ana balik deui ka urut si Giok geus teu aja. Dihantem di teangan, teu kapanggih. Barang nepi ka palebah tukang obat keur maen sulap, kuring eureun rada lila bari ngalelek-lelek unggal nu ditiung. Tapi weleh teu kapanggih. Balik.

Dihareupeun imah, di nu rada poek aja nu nangtung dikabaja. Barang dideukeutan, njakakak seuri bangun ngeunah. Horeng si Giok.

„Gantjang buka panto!" si Giok ngomando.

„Silaing ninggalkeun ku dewek diteangan".

„Gantjang lah buka panto, dewek boga oleh2, gara2 silaing da".



— Gering sakitu ripuhna, naha teu buru2 neang dokter?
— Sieun ..................
— Sieun keneh ku dokter?
— Sieun soteh ku .................. taripna. (BP).

„Eta bungkusan naon?"
„Ieu, emih djeung gado2".
„Geuning silaing boga duit?"
„Kieu geura dengekeun dongengna". Si Giok disalin sabiasa. Kuring mah henteu, da tuman make djas loreng teh.

„Tah sikat gado2na, dewek ieu emih," omong si Giok bari ngasongkeun bungkusan.

„Basa silaing ngudag nu njolek dewek nja", si Giok ngamimitian „nguliah". Njaritana teu diteruskeun, am heula ngahuapkeun emih. Am deui kuring maturan. „dewek ge nuturkeun harita teh, tapi paadu djeung pamuda saurang, perlente. Dewek menta maap. Manehna mesem bari njebut „teu sawios" sababaraha kali.

— „Henteu sawios da biasana waktos kieu mah", ngomong sopan teh. Njalira bae? manehna djadi nanja.

— „Muhun", dewek ngadjawab, pondok bae bisi katara.

— „Kirang sae atuh. Dupi linggih dimana?" manehna nanja deui.

— „Di Njomplong".

— Kumaha upami, ab ......... abb ......... kaka njarengan mulih, kersa!"

— Ah, mangga".

Pidato si Goik kapotong ku huap djeung suruputna emih. Njapek bari njarita, kabesekan. Batuk, batuk sababaraha kali. Nginum, nginum beak sagelas. Kuring ge nginum, malidkeun huap nu pangahirna.

— „Ngan kaka mah rada paur, bilih Eneng parantos kagungan, heg bae kaka didjikol engke".

— „Ah teu atjan". dewek leumpang direndengan.

— „Kaka mah neng, resep ka para modjang anu henteu ningkah kaliwat modelna teh. Tjobi itu mah tingali, eta teh istri atanapi pameget?"

— „Eta mah istri njeta pameget" Teu dibedjakeun jen dewek, lalaki njeta awewe.

— „Ari kieu mah tjara neneng teu ningkah, djeung aja ku netjis eta atjuk". Bari gap njabak taktak. Ku dewek diantep, malah dibere dilak manehna njengir goreng siga Humprey Bogart.

— „Urang ngagaleuh emih ah, ka Restoran „Atum". Manehna ngadjak bari metot leungeun.

— „Ah, duka saresek".

— „Ngagaleuh di djalan we nja?" ngomongna kitu teh bari indit. Atuh dewek oge kapaksa nuturkeun. Beres meuli emih djeung gado2, aja lima bungkusan, na ari suluduk teh make ngadjak onderarm tah si tjunihin teh. Parandene dilajanan bae da dipang meulikeun emih. Barang dinu rada poek, tuh di ditu handapeun kebon awi, na ari kerewek teh nangkeup leungeunna guguj-gapaj, beungeutna di-asong2, moal salah rek nurutan Clark Gable dina film. Gantjang ku dewek di-kepeh2. Orokaja tjindung tjuplak, samping ............ udar. Manehna olohok, nempo dewek buleneng. Durugdug dewek lumpat, mani blug2 labuh nepi ka dieu teh.

Kuring njakakak. Disangka isteri sadjati, barang tjindung tjuplak horeng SENGKE.

„Kamana losna manehna ajeuna, Jok?"

„Teuing, untung teu ngudag oge," tapi kelom leungit sabeulah", tjeuk si Giok bari samutut.

„Keun we da butut, ongkoh kapan kagantian ku gado2.—

Tjapgome, tjapgome, hidji waktu nu bisa ngebrehkeun kabelegugan hidji-hidjina nu laladjo.—

**PUTUSAN2 KONPERENSI B.P. 4 KABUPATEN SUMEDANG**
**Tanggal 18-19 Pebruari '57.**

1. Wakil2 ti organisasi2 nu nungkulan Konperensi B.P.4. Kabupaten Sumedang, nembongkeun kapanudjuan anu gembleng, pikeun ilubiung — soson2 dina ngalaksanakeunana.

2. Konperensi ngadongsok ka Tjabang, supaja ngadjak ka sakabeh organisasi djeung perseorangan, sangkan milu digawe soson2 boh di B.P.4. tjabang, boh di ranting.

3. Ngadongsok ka panmarentah supaja surat Nikah, Tolak djeung Rudju disampurnakeun sakumaha mistina, sing nepi ka bisa „ditanggung-djawabkeun", — disalujukeun djeung pentingna harti perkawinan.

4. Nguatkeun usul Konperensi Pusat pikeun ngagantjangkeun kaluarna Undang2 Perkawinan.

5. a. Dina pokona Konperensi njalujuan sagemblengna „Naskah Hukum N.T.R." (Nikah-Talak-Rudju) nu diasongkeun ku sdr. H.R. Imam Rape'i.
b. Konperensi mutuskeun, supaja ngajakeun Keurseus C. P.N.T.R. (Corps Penasihat Nikah Talak djeung Rudju), anu dina ngalaksanakeunana dipasrahkeun ka Tjabang.

Nu ngitun :
**SARDJU SUKARSA**

**S U R J A**

Demi surja djeung tjahaja
Demi tjandra pandeurieunana
Demi beurang tjaang
Demi peuting mongkleng
Demi langit djeung nu nganggitna
Demi bumi djeung nu njanggina
Demi roh djeung nu ngerehna
Nu ngilhamkeun mana roh tuna mana roh bagdja
Bagdja nu hade hate
Rugi nu gindi pikir
Bedang kaom Tsamud marga angas
Basa di antarana tandang mungpang
Utusan Alloh njaram, antep onta Alloh nginum tjai adjangna
Ngaralawan narandasa onta ALLOH, tumiba tjotjoba rupa siksa
Alloh teu gimir ku balukarna.

**(Surat Asj—Sjamsu).**

Alloh njipta tjahja langit djeung bumi
TjahajaNa lir misjkah ngandung lampu
Lampu kaliung pendil katja
Pendil katja ngentjlong lir bentang duria
Diminjak meh mubjar tanpa disigeug seuneu
Tjahja gumulung tjahja
Alloh nujun nu pinilih ngambah tjahjaNa
Alloh ngareka djang manusa tuladan
Alloh ka saniskara perkara uninga.

**(Surat An—Nur ajat 35).**



Alaaaah, entong rasa maneh djangkung gede. Kaunggulan mah teu bisa diukur ku beuteung njemplu ladang basilat! (BP).

KIRIMAN

# Pamenta Kuring

**Dihaturkeun Ka:** Bapa Gupernur Djabar sareng bapa Purwokusumo Walikota Kotapradja Jogjakarta.

Bismillahirrahmaanirrahiim,

TANGGAL 3 Maret 1957 barudak C.B. Djawa Barat di Jog ja pak-pik-pek pahibut kawas nu keur kariaan.

Tjaritana mah rek ngajakeun **malam ramah-tamah** djeung P Gupernur Sanusi ti Bandung.

Mun teu salah dedengean, Pa Gupernur Sanusi ti Bandung. ku putra2 Sunda supaja daek milu ilubiung dina gerakan ka Sundaan. Tapi ku lantaran geus kabeungkeut ku parte, andjeunna nolak tjenah. Boa ieu mah lain kabeungkeut ku parte2 teuing, tapi sieun tigudibleg meureunan. **Bisa djadi** tjeuk emutanana moal aja deui, ngan iwal P.N.I. anu bisa ngadjamin kana kalungguhanana Gupernur teh.

Tapi ku kituna deui, lamun sangkaan kuring teu njalahan, muga2 andjeunna sing geura dipaparinan emut ka purwadak sina ku Alloh s.w.t.

Pa Utji mugi kersa njawang deui ka djaman kabinet A—A, kumaha djumeritna urang Baduj. Naha urang sareng urang Baduj teh henteu saturunan?

Naha urang Baduj geus nga rugelkeun ka urang?

Tjag perkara pribadi Pa Utji djeung kalungguhanana.

Ajeuna urang malikan deui perkara C.B. Djabar djeung Pa Utjina.

Dina peutingan eta keneh (malam ramah-tamah), kalajan disaksian ku gegeden2 di Jogjakarta geus diresmikeun (Mun tjeuk basa ajeuna mah diproklamirkeun. Ngan henteu make Dewan Maung atawa Lutung):

1. pa Sanusi Hardjadinata, Gubernur Djawa Barat, geus di angkat djadi **bapa pituin** ku C.B. Djabar.
2. pa Purwokusumo, Walikota Kotapradja Jogjakarta, geus di angkat djadi **bapa pulung** ku C.B. Djabar.

Sadjaba ti eta, beurangna **Pa Sanusi teh geus masrahkeun duit reana Rp. 56.900,—** (lima puluh genep rebu salapan ratus rupia) ka „Jajasan Budi Bakti" pikeun waragad njieun asrama barudak nu ti Pasundan.

**Ku aja kadjadian2 saperti nu geus kasebut di luhur, ajeu** na kuring boga pamenta:

1. Ku diangkatna djadi bapa **pituin (bapak kandung, Ind)**, muga2 si Bapa teh sing **enja2 tembong kanjaahna** ka nu dja di anak.
2. Muga2 nu djadi bapa pulung **ulah ngadjadi bapa tere**, anu karereanana sok telenges.
3. Ku ajana perhatian (nu kaunggel di luhur) ka barudak Pasundan nu aja di Jogja, muga2 sing djadi pamuka lalangse, nu nutupan manah Pa Utji supaja emut deui ka purwadaksina.

Sing iasa ningali/ngararaoskeun nu langkung paos deui, nasib urang Pasundan ajeuna.

4. Muga2 „Jajasan Budi Bakti" sing bisa ngadjeudjeuhkeun ana duit anu geus aja, ulah saperti nu ka tukang-tukang.

Amin!
Insap urang Sunda!
Rahardja tanah Sunda!

**— Emang. K.S. —**

## SAKULIAH WILAJAH REPUBLIK INDONESIA

### Dina Kaajaan Darurat Peran (SOB)

POE Kemis tgl. 14 Maret 1957, pukul 10.00, Perdana Mantri Ali Sastroamidjojo djeung wakil P.M. Idham Chalid geus masrahkeun mandat kabinet ka Presiden.

Nepi ka pukul 10.30 P.M. djeung wakilna masih keneh ngadareuheusan ka Presiden. Nu ngadaragoan di luar katembong diantarana Ketua Parlemen mr. Sartono, Ketua Mahkamah Agung mr. Wirjono, Djaksa Agung Suprapto, Kapala Kapulisian Nagara Sukanto djeung GKS (KSAD Nasution, KSAL Subyakto djeung KSAU Suryadarma).

Eta para gegeden teh ditampa ku Presiden sarengsena PM Ali Sastro djeung Idham Chalid ngadareuheusan (masrahkeun mandat).

Saterusna ......... di hareupeun tjorong RRI (nu geus ngahadja disadiakeun), wakil2 pers djeung para gegeden nu harita araja di Istana Merdeka, Presiden ngembarkeun S.O.B. anu maksudna : Sakuliah wilajah Republik Indonesia kaasup sagara-territorialna dna Kaajiaan Darurat Perang.

Eta putusan teh mimiti didjalankeun tgl. 14 Maret 1957 pukul 10.30, ditanda ku Presiden / Panglima Tertinggi Soekarno djeung P.M./Mantri Pertahanan a.i./Demisioner Ali Sastroamidjojo.





Sardju Sukarsa:

# Obrolan Urang Sisi

Di Sumedang mah ajeuna teh keur meudjeuhna usum hudjan, tapi henteu ari matak ngadjadikeun bahaja bandjir kawas di Lakbok atawa di daerah Indramaju mah.

Poe minggu harita teh, kuring njaba ka Situradja (Kab. Sumedang), maksud rek nepangan Nona Andrea Wilcox, mahasiswa wanita ti Cornell University Amerika Serikat, nja eta hidji mahasiswa anu keur ngulik (diadjar) tina sual2 anu patalina djeung elmu2 kamasarakatan sarta neuleumeun ti kadeukeutan adat istiadat katut basa Sunda.

Kuring ngadjugdjug ka bumina pa Lurah desa Situradja, tempat ngandjrekna Nona Andrea Wilcox. Ngan waktu kuring datang ka bumina pa Lurah nudju suwung, nja kuring terus ka bumina pa Sastramihardja, Kepala Poliklinik Situradja, kabeneran pa Sastra istrina ibu Pipik, nudju araja.

Sanggeus kitu kuring ka pribumi nanjakeun Nona Andrea naha aja di dieu atawa teu aja, ari di djawab teh ku ibu Pipik: Euh Nji Andri ......ajeuna teh nudju ka Djakarta, rupina dua dinten deu oge dongkap (Nona Andrea Wilcox teh ari di Situradja mah disarebutna teh **Nji Andri**).

Sanggeus ngobrol djeung pribumi kuring amitan rek mulang.

Barang kuring nepi ka pangeureunan beus lebah warung pengkolan ka Tjidjeler ari breg teh hudjan, kapaksa kuring milu ngiuhan heula di warung, sarta di dinja njampak dua djelema keur ngawarangkong. Ari dedeg pangadegna eta dua djelema teh, anu saurang djangkung begung, panonna djero siga nu kurang sare, ari nu saurang deui pendek leutik hideung, badjuna kumel turug2 geus rarawek, anu kadenge obrolanana teh kieu:

**Anu pendek leutik:** Iraha atuh nja kang rek amanna di urang, kuring mah mani geus ngarasa bosen hirup model ajeuna teh, ti peuting teu tibra sare, ti beurang rek ngala putjuk daun kawung oge ka leuweung teu wani, sedeng ari dahareun teh, kudu aja bae, ngahuma, melak djagong, melak sampeu teu kari dirandjah bagong, dirandjah monjet. ,

**Anu djangkung begung:** Ah sarua bae, komo akang mah sewak, imah beak diduruk harta banda digarong ku gorombolan nepi ka ledis pisan, tjatjakan umur oge upama teu aja pitulung ti Nu Kawas mah, meureun geus paregat, kapan akang mah kungsi ditjulik sagala rupa harita teh, ngan kabeneran bae gorombolan anu ngagiringkeun akang teh **topi wadjana** murag. Sabot manehna neangan topi wadjana akang bisa **lumpat.**

**Anu pendek leutik:** Kamari mah kuring ngadengekeun Pa Guru nudju maos koran, nja eta hal karugian urang ku gorombolan sa-Pasundan, geuning pohara pisan lobana, tjatjakan karugian harta banda anu kurang ti sapuluh rebu rupia mah teu kaitung, eta bae karugian ti taun 1950 nepi ka taun 1956 teh geus aja ratusan juta rupia, rebuan djiwa rajat anu ditelasan nepi ka nemahan pati.

Malah sakola rajat Bangbajang (Situradja) mah ti mimiti tgl. **6 Pebruari '57 nepi ka** ieu tulisan didjieun (tgl. 10 Maret 1957) masih ditutup, lantaran bapa2 guruna teu saranggupeun ngadjar, patali djeung kaajaan kaamananana, da puguh daerah desa Bangbajang mah sok dipake lalar-liwat ku gorombolan, malah nurutkeun bedja mah rajatna oge keurr meredih (menta) supaja di desa Bangbajang, diajakeun **POS TETEP**, alat nagara anu bersendjata.

**Anu djangkung begung:** Atuda satungtung bangsa urang (Indonesia) masih aja anu kakeunaan ku anasir2 asing mah atawa masih aja anu resep hirup meunang kauntungan tina ajana ka-teu-amananan, nja moal bisa aman-aman.

## PERNJATAAN

**Rapat Gabungan Pingpinan :**

1. Badan Pelaksana Organisasi2 djeung Tokoh2 Sunda nu padumukanana di Bandung;
2. Badan Musawarah Sunda di Djakarta,
3. Front Pamuda Sunda di Djakarta,
4. Partej Politik PAGUJUBAN PASUNDAN di Bogor,
5. Partai Kebangsaan Indonesia (PARKI) Daerah Sunda di Bandung, djeung
6. Dewan Komando Pamuda Sunda di Bogor, nu diajakeun poe Saptu tanggal 9 Maret 1957 di Gedong PARKI di Bandung.

**NGUPING :**

pedaran2 hal suasana Nagara ahir-ahir ieu djeung „hasrat" P.J.M. Presiden pikeun ngomean sagala kasulitan ku djalan ngasongkeun Konsepsi ka sakumna rajat Indonesia.

**NIMBANG :**

jen :

I. a. Kasulitan2 tea pangpangna dilantarankeun ku akibat kataledoran Pamarentah kana „hirup - huripna" djeung kamekaran daerah,

b. Lantaran beleid atawa wanbeleidna Pamarentah Pusat, sabagian gede ti wilajah2 ngarasa katjida kutjiwana,

II. Memeresna kudu diteangan dina usaha mulihkeun kapertjajaan daerah2 ka Pamarentah Pusat.

**KU SABAB ETA NGASONGKEUN USUL :**

I. Malar diwangun hidji Dewan Daerah (Senat), — lain Dewan Nasional — nu anggota2na nalingakeun djeung merdjuangkeun kapentingan2 daerah, satjara wakil ti daerah kalawan imbangan nu sarua,

II. Diwangun Zaken Kabinet nu kudu dipingpin ku Dr. H. Mohammad Hatta.

**MUTUSKEUN :**

Ngasongkeun ieu pernjataan ka nu wadjib djeung balarea ku perantaraan pers.

Ketua,
dtt.
**Mh. Soekarna Soetisnasendjaja**
Bandung, 9 Maret 1957
Rapat Gempungan ksb. di luhur,
Penulis,
dtt.
**R. Hasan Nata Permana.**

Ngan piraku sugan Pamarentah rek ngantep bae mah, komo ajeuna mah bodjana geus aja puluhna juta rupia keur waragad ngamankeun Pasundan teh, da lamun urang rajat leutik bisa ngomong mah, upama bener2 tjeuk paribasa Indonesia. **Satu untuk semua, semua untuk satu,** sakali deui mah upamana Pasundan kakurangan tanaga alat nagara bersendjata, naha matak naon upama menta bantuan ka sedjen daerah, upamana ka Djawa-Tengah atawa Djawa-Timur.

**Anu pendek leutik:** Ari urusan alat nagara bersendjata mah urang teu kudu pipilueun, lantaran aja anu wadjibna, ngan ieu mah sugan teh ari geus diajakeun parlemen pilihan rajat mah buru2 kaamanan, kamuran teh bisa kahontal, tapi buktina? Tepi ka kiwari teh tetep bae **pamingpin mah parebut korsi,** kabinet tetep di eundeuk-eundeuk teu kaur digawe.

**Anu djangkung begung:** Sanadjan ajeuna geus diajakeun parlemen pilihan rajat oge atuda **teu saimbang, geura bae seler bangsa sedjen ngawakilan di Pasundan, asa teu katoong pibereseun.** Di kuring mah manghandjakalkeun ka bangsa urang (Sunda) ka anu palinter (ngartina) geura lolobana mah ngan saukur daraek **djadi pangeprak reumisna wungkul,** atawa beunang oge disebutkeun tjeuk paribasa tea mah, djagangna ku urang ari djagongna mah ku batur. Geura tjontona urang Sunda mah di unggal Partej Politik aja, kalawan aktip djadi Pangurus di Dewan Daerah Partej atawa di Dewan Pusat Partej, tapi naha embung atawa teu kapilih kana anggota Parlemen atawa anggota Konstituante, da radjeun oge aja mani handap pisan ditjalonkeunana dina pamilihan umum anu anjar kaliwat oge.

Geura engke anak kuring rek sina nanjakeun ka Bung Pok Sang dina Madjalah Sunda „WARGA", aja sabaraha djumblahna anggota Parlemen djeung Konstituante sa-Pasundan, sabaraha urang seler Sundana anu djadi anggota Parlemen djeung anggota Konstituante?

**Nu Djangkung begung:** Nja eta atuh, **dasar urang mah urang sisi, iraha atuh rek aman kawas baheula deui teh?** Da upama kongang tea mah, bapa2 pamingpin anu hormateun teh sina ngadjaran kulem di pasisian anu pinuh ku karisi djeung karempan sarta ulah dideking (ulah dikawal), tjing kumaha paraosanana .........?

Keur kitu kaburu otobeus datang, tuluj kuring tumpak beus rek balik ka Sumedang. Sadjadjalan kuring mikir, sarta inget kana kadjadian dina bulan Desember 1949 di desa Sukamadju katjamatan Indihiang (Tasikmalaja), basa anak pamadjikan kuring tjan marilu ka Sumedang, harita kungsi harta banda ledis digarong ku gorombolan, tengah peuting riab ngungsi ka kantor polisi Katjamatan Indihiang, ngelek budak ongkoh nungtun ongkoh, da pangais mah dirampas kabeh, geus katjipta bae pitugenaheunana djaba salaki djauh, komo tjenah basa gorombolan rek ngudaran badju barudak anu keur diparake mah, lantaran ku pamadjikan kuring ditjaram diudaran, ana malik teh bari ngasong2 pestol, atuh kapaksa barudak teh buligir, taririseun.

Kuring ngan ukur bisa njarita dina djero hate, muga2 bae sing buru2 aman.



Bareto mah keur waktu aing make papakean tentara, tara aja nu mugagan mun milu „liften" teh .......................... (BP).

**TJINGOK**

Kaka : „Min, ka dieu geura, kaka boga tanjakeuneun".
Mimin : „Naon ka?"
Kaka : „Lain, da Emin mah kapan keur sakola di B I basa Sunda. Kaka rek nanjakeun rupa2 anak sasatoan.
Mimin : „Naon anu kaka teu uninga?"
Kaka : „Ari anak monjet naon ngaranna?"
Mimin : „Bego, ka".
Kaka : „Ari anak belut?"
Mimin : „Kuntit".
Kaka : „Anak bogo?"
Mimin : „Tjingok".
Kaka : „Naon Min, dedengean teh bungaok?"
Mimin : „Tji ............ ngok!"
Kaka : „Sok atuh!"
Mimin : „Hih kaka mah, sugan teh lain rek nipu!"



Bakal ngadahup :

EMMA SUPIAH
ka
LUKMAN HAKIM

dina tgl. 24-3-1957 di Sukabumi.
nu milu bungah : Mang Sartiman
Palembang

**Pertjetakan: "N.V. PEMANDANGAN" Djakarta**